## *1.FATIHA SÜRESI*

*Pygamberligiň başlangyjynda Mekgede inderilip, 7 aýatdan ybaratdyr. Dolulygyna inderilen ilkinji süredir. Kur`any Kerimiň başlangyjy bolany üçin, «bir ýeri ýa-da bir zady açan, başladan» manysynda Fatiha ady berilipdir. (Türkmençilikde «pata bermek» sözi Fatiha süresi bilen baglanşyklydyr). Mundan başga-da onuň aýratyn manylydygyny tekrarlaýan ýigrimä golaý ady bar. Meselem: Namazda okamak wajyp bolany üçin Suretu-s-salat; Allahutagalanyň Arşynyň astyndaky hazynadan inderilip, ajaýyp manylaryň toplumy bolany üçin Kenz; bir bitewi, özbaşyna ýeterli manyda bolany üçin Wafiýe, Kafiýe; ähli süreleriň asly, köki, tohumy halynda bolany üçin Ummul – Kitap, el Esas şol atlaryň arasyndadyr. Kurany Kerimiň artykmaçlygynyň, üstün manewi halynyň we berekediniň nusgasy bolan, juda üýtgeşik many-mazmunly bu süre Yslam ybadatynyň esasydyr. Kurany Kerimiň esasy mazmuny şu dört mowzukdan ybarat: 1.Tewhid, ýagny Allahyň birligi, täkligi.*

*2.Nübüwwet, pygamberlik.*

*3.Ahyret hakykaty.*

*4.Ybadat we adalaty öz içine alýan dogrulyk.*

Bismillahirrahmanirrahim.

1. Rahman (ähli ýaradanlarynyň mätäçliklerini, ryskyny üpjin edýän) we Rahim (ynananlaryň arzuw-isleglerini kanagatlandyran) Allahyň ady bilen *(59,22-24).*

2. Bütin minnetdarlygymyz we öwgülerimiz älemleriň Rabbi (sahyby, eýesi, terbiýeleýjisi, ýadyjysy) Allaha mahsusdyr.

3. Ol Rahmandyr, Ol Rahymdyr.

4. Ol din gününiň (hasap gününiň) ýeke-täk Mäligidir (Hökümdarydyr) *(24,25; 37,53).*

*Allahyň Rabbül-älemin sypaty Kur`anyň habarynyň we hökümleriniň bütin adamzada degişlidigini, Rahman we Rahym sypatlary bolsa, Allahyň bütin älemi we ýaradylan ähli barlyklary bagtyýar edip bilýän giň rahmetini yglan edýär.*

*Süräniň eýýam başynda «Bütin öwgüler Allaha mahsusdyr» şeklinde giň mazmunda bir hökümiň berilendigi sebäpli, hamala akyla geljek «näme üçin» diýen soraga, kanagatlanarly jogap bermek üçin käbir ylahy sypatlar ýatladylýar. Öwgüler Onuňkydyr. Çünki Ol, bütin barlyklary ýaradan, ýetişdiren, barlykda dowam etdiren Rabbül-älemindir. Çünki Ol, Rahmandyr, Rahymdyr. Bu kämil ýaradylan düzgün-nyzamly älemi merhemedi bilen şöhratlandyran, Güneşi, Aýy, ähli zerur barlyklary ösümlikleriň we haýwanlaryň dadyna ýetişdiren, janlysy, jansyzy bilen bütin barlyklary ynsana hyzmat etdiren Ýaradan Allahdyr. Ýaşaýyş diňe bu dünýädäki durmuş däl. Bu taýda, panyda egnine agyr bir amanat ýüklenen, Allahyň mynasyp wekili hökmünde az wagytlyk wezipelendirilen ynsanyň asyl ýaşaýyşy, ömrü ebedi ahyretde, bakyda geçmelidir. Allah şol ahyretiň-de ýeke-täk Hökümdarydyr.*

5. (Eger şeýle bolýan bolsa, aýdyň): Ýalňyz Saňa ybadat ederis, diňe Senden medet isläris (73,9,6,1,3,64).

*Älem-jahany seljerýän her bir parasatly şular ýaly akly delil bilen Rabbine gowuşjagyna ynanyp, suräniň başyndan 4-nji aýata çenli Allaha «Ol» diýip ýüzlenen bolsa, çuňňur düşünenden soň, indi asyl Ony hemaýatçysyna, hossarydygyna göz ýetiren soň, Oňa «Sen» diýip ýüzlenme derejesine çenli beýgeler. «Ybadatym, gullugym, söýgim diňe Seniňkidir, Rabbim» – diýer. Başga bir tarapdan Allahyň mü`minlerini toplum halynda, has dogrusy tutuş hemmesini birlikde huzurynda görmek isleýändigi üçin, dünýädäki ähli mü`minler bilelikdäki ybadatlaryny Oňa bagş ederler. Bu birlikden güýç-kuwwat, bagtyýarlyk alarlar.*

*Taryhy, geografik taýdan bütin bir ynsanlygy, hatda bütin älemleri, bu dünýäni we ahyreti, başlangyçdan bakylyga çenli bütin barlygy öz içine alýan Mübärek Fatiha, bu süräni ýokardan inderen Ýaradanyň, bütin älemleri bir wagtyň özünde hemme taraplaýyn görüp durýan Rabbül-älemindigini tassyklaýan möhüm bir delildir. Ynanan, mü`min kişi bäşinji aýatda Rabbi bilen bir ylalaşyk baglaşýar. Allah özüne ynanan we ybadat eden ynsana bu dünýede hidaýete ýetirip (dogry ýola gönükdirip) we hemaýat etjekdigini, ahyretde bolsa, jenneti bermegi öz üstüne alýar.*

6. Bizi hidaýete, Saňa dogry barýan dogry ýola gönükdir (4.69).

7.Özlerine nygmat berip eçilenleriň ýolyna gönükdir. Gazabyňa duçar bolanlaryň, ýoldan azaşanlaryň ýolyna däl.

*Soňky aýat dogry ýoluň anyk, hasyl bolan şeklini görkezýär. Mü`mini giňiş, tekiz şaýoldan öňe barýan pygamberleriň nurana toparynyň yzyna tirkeýär. Nusgalyk zerurlygyny doly kanagatlandyrýar.*

*Fatiha süresi okalyp bolnansoň, «şeýle bolsun, kabul et» manysyny berýän «ämin» diýilmesi sünnetdir.*

## ***2.BAKARA SÜRESI***

*Bakara süresi Medinä göç edilmesiniň yz ýanynda başlap, takmynan on ýylyň dowamynda wahý bölekleri halynda inendir. Süräniň ady 67-71-nji aýatlarynda ýer alan Bakara kyssasyndan gelip çykýar. Bir sygry kesmek ýaly ýönekeý bir wakanyň jikme-jik görkezilmegi, hatda bu uzyn sürä onuň adynyň berilmegi geň bolup biler. Emma Kur`an esasy bolan kanunlary we ýörelgeleri açyp görkezýän ýönekeý bir wakany şeýle çuňňur beýan edip, şol esasy kanunlary we umumy ýörelgeleri zehinlere düýpli ýerleşdirmek isleýär. Kur`an Hezreti Musa pygamberiň (a.s) Ysraýylogullarynyň aňyna ornaşan sygra çokunmak pikrini ýok edendigi bu wakanyň üsti bilen aňladylýar.*

*Kur`any Kerimiň iň uzyn süresi bolup, 286 aýatdan ybaratdyr. Möçberi boýunça Kur`anyň onikiden birine deňdir. Kur`anyň mazmunynyň gysgaldylan görnüşi ýalydyr. Süre girişden, dört esasy maksatdan we netijeden düzülendir.*

*Girişde Kur`anyň beýikligi we hyzmaty mälim edilip, ondaky ajaýyplygyň tämiz kalblarda aýdyňlyk döredip, ruhy hassa, kalby kirlileriň bolsa, ondan ýüz öwürjekdikleri görkezilýär.*

*Birinji maksat: Bütin ynsanlary yslama çagyrmak.*

*Ikinji maksat: Aýratyn-da Ehli–Kitabyň (ýahudylaryň we hristiýanlaryň) ýalňyşlaryny düzeltmek, diňe Kur`any Kerimi tassyklamaga çagyrmak.*

*Üçünji maksat: Bu diniň hökümlerini doly şekilde görkezmek.*

*Dördünji maksat: Bu hökümleriň doly ýerine ýetirilmegini üpjün etjek düzgünlere gönükdirmek we höweslendirmek.*

*Netije: Görkezilen maksatlary öz içine alýan çakylyk bilen tanyşdyryp, olaryň bu dünýede, ahyretde ýetjek derejelerini we soňuny açyklamak.*

Bismillahirrahmanirrahim.

1. Elif. Lam. Mim.

*Kur`any Kerimiň 29 süresi huruf-i-mukattaa diýilen bu aýry-aýry harplar bilen başlanýar. Kur`any Kerimi düşündirýän tefsir alymlary munuň manysyz ýa-da tötänleýin däldigine ünsi çekýärler. Bu baradaky çaklamalara we açyklamalara salgylanyp, Allah bilen Resulynyň (a.s.) arasyndaky bu gizlin yşaratyň manysynyň diňe Allaha mälimdigini belläp geçýärler. Allahutagala bu owazly sesler bilen ynsanyýetiň dykgatyny çekip, olaryň ähli işlerini bir tarapa goýup, aýan ediljek ägirt uly hakykaty dykgatly diňlemeklerini üpçün eder. Şeýlelikde, Kur`anyň şu harplardan düzülendigini, eger başarsalar bu harplary ulanyp, meňzeş işi bejeripbiljeklerine ynananlara ala meýdan görkezýär.*

2. Ine, Kitap! Onda şübhä ýer ýokdur. Muttakylara ýol görkezijidir *(32,1-2).*

*El-Kitap: «Ýazylan zat» diýmekdir. Şeýlelikde, «kitap» ady berilmek bilen Kur`anyň aýatlarynyň ýazga geçirilmegi emr edilendir. Kur`an şeýlebir kitap bolup, «kitap» diýlende adamlaryň aňyna, aklyna şeýle ajaýyp Kur`any Kerim kitaby geler. Çünki beýleki kitaplar diňe Kur`anyň many-mazmunyny açyklamak üçin ýazylandyr.*

*Takwa – dindar, goranan diýmekdir. Takwa, ilki başda ynsany imansyzlyk, şirk, şahsyny Ýaradanyň ýerine goýmak ýaly özüne zyýan berýän erbetliklerden, haramlykdan we günälerden goranmagy, jähennem azabyndan halas bolmagy üpjün edýän gymmatlyklaryň toplumydyr. Muttaky – takwalygy özünde doly jemleýän kişidir.*

3. O muttakylar gaýyba ynanarlar, namazlaryny dykkatly kylarlar, özlerine beren nygmatlarymyzdan-da infak (haýyr-sahawat) ederler.

*«Gaýyp» sözi sözlüklerde «görünmeýän, göz bilen görmek mümkin bolmadyk» diýilip düşündirilýär. Ýagny «duýulmaýan, ylym esasynda açylmadyk» manysynda gelýär. Emma bir zadyň gaýyp bolmagy – bu ynsanlaryň düşünjesinde şeýledir, ýogsa Allah üçin gaýyp zat ýokdur. Allahutagala-da biziň üçin gaýypdyr, emma Ol hakynda «gaýyp» diýilmeýär.*

4. Saňa inderilen kitaby-da, senden öňki pygamberlere inderilen kitaplary-da tassyk ederler. Olar ahyrete-de şübhesiz ynanarlar.

*Bu ýerde Töwrat, Injil, Zebur ýaly kitaplaryň asyl nusgalarynyň Allah tarapyndan iberilendigine ynanmagyň gerekligi görkezilýär.*

5. Ine, Rableri tarapyndan dogry ýola (hidaýete) gönükdirilenler şulardyr. Halas bolanlar-da (felaha ýetenler-de), ine, şulardyr.

6. Inkär edenlere bolsa, isleseň duýdur, isleseň duýdurma, parh etmez, olar asla iman etmezler *(10,97).*

7. Allah olaryň kalplaryny we gulaklaryny möhürländir. Gözlerine-de perde inendir. Bularyň haky elhenç bir azapdyr *(61,5; 6,110; 4,155).*

*Bu möhürleme batyllygy köre-körlük bilen ýöredendikleriniň netijesi hökmünde ylahy bir jezadyr. Bu ýerde «inkär edenler» diýilýänler Ebu Jehil, Ebu Leheb ýaly imana gelmejeklerini Allahyň anyk bilen käfirleridir. Munda ähli käfirler göz öňünde tutulan däldir. Ýogsa, dini teblig, imana çakylyk manysyz bolardy.*

*Bakara süresiniň ilkinji bäş aýaty möminleriň, yzly-yzyna gelen iki aýat käfirleriň, 8-nji aýatdan başlanýan on üç aýat bolsa, mynapyklaryň – ikiýüzlileriň sypatlaryny açyklaýar.*

8. Ynsanlaryň arasynda «Allaha we ahyret gününe ynandyk» diýenlerem bardyr. Ýöne olar hakykatda iman eden däldirler *(63,1).*

9. Akyllaryny Allahy we iman edenleri aldatmak üçin ulanarlar. Emma özlerinden başda hiç kimi aldatmaýandyklarynyň weli, parhynda däldirler *(58,18).*

10. Kalplarynda bir hassalyk bardyr. Allah-da olaryň bu dertlerini has-da artdyrar. Bu ikiýüzlilik sebäpli olara diýseň agyr jeza bardyr *(9,124-125; 47,17,20).*

11. Haçan-da olara: «Ýerýüzünde agzalalyk döretmeň » diýilse, «Biziň diňe agzybirlikden, ortalygy düzeltmekden başga işimiz ýok» diýerler *(8,73; 47,11; 2,205).*

12. Gözüňizi açyň, bular arabozar pitneçileriň hut özleridir, ýöne olar öz-özlerini bilmezler, parhynda däldirler.

13. Haçan-da olara: «Şu ajaýyp ynsanlaryň iman edişleri ýaly sizem iman ediň» diýilse, «Hä-ä, şu akmaklaryň ynanyşy ýalymy ynanalyň» diýerler. Asyl akmaklaryň özleridigini weli, bilmezler.

14. Bular iman edenler bilen duşuşanlarynda: «Bizem mümindiris» diýerler. Ýöne şeýtanlary bilen ýüzbe-ýüz galanlarynda bolsa: «Ynanyň, biz siziň bilen birdiris, olar bilen bolsa oýun edýäris» diýerler.

*Şeýtan – azgynlykda, şer we erbetlikde özleri ýalylaryň-da öňüne geçen erbet, keçjal manysynda jyns atdyr. Jynlardan bolup bilişi ýaly ynsanlardan-da bolup biler. Jyn şeýtanlarynyň atasy Iblis bolup, käte aýratyn at hökmünde Iblisiň ýerine eş-Şeýtan görnüşinde hem ulanylýar.*

15. Allah-da olar bilen oýun eder we azgynlyklarynda olara möhlet berer. Şeýlelikde olar bir müddet arkaýyn gezip ýaşarlar.

*Allahyň beýle tutumynyň maksady, ikiýüzlileriň oýnuna mynasyp jogap bermekdir. Bir sözüň dürli-dürli many, äheň berip bilýändigi mälimdir. Bezzatlyk eden çaganyň kinaýaly gülküsine, enesiniň: «Gülüber bakaly, menem bir gülerin weli, onsaň bilersiň» – diýmesi, muňa mysal bolup biler.*

*Kalbyndan iman etmese-de musulman görünen kişilere munafyk, ikiýüzli diýiler. Bulara Yslam jemgyýetinde şu aşakdaky musulman düzgünleri ulanylar:*

*1.Yslamyň sabyrlylygy we geçirimliligi peýdalanylar.*

*2.Olaryň nesillerinden hakyky müminleriň ýetişmesine mümkinçilik beriler.*

16. Ine, olar hidaýaty – hak ýoluny berip, zalalaty – küfür ýoluny satyn aldylar. Emma bu utuşly bir söwda bolmady. Sebäbi utuş ýoluny tutmadylar.

17. Bularyň ýagdaýy ýagtylyk üçin ot ýakan kişiniň halyna meňzär. Ot töweregini ýagtyldanda, Allah olaryň gözleriniň nuruny öçürip, tümlik içine taşlar weli, olar hiç zat görüp bilmezler *(22,46).*

18.Olar ker, lal we kördürler. Şonuň üçinem haka dönmezler.

19. Ýa-da olaryň haly asmandan çagba ýaly inen, içinde tüm garaňkylyk, gök gürrüldisi we ýyldyrymlar bolan apy-tupanda galan kişileriňkä meňzär. Elhenç ýyldyrymlardan ýaňa ölüm gorkusyndan barmaklaryny gulaklaryna dykarlar. Ýöne Allah käfirleriň çar tarapyny gurşap alandyr.

20. Ýyldyrym olaryň gözlerini gapjaga meňzeýär. Öňleri ýagtylan wagty ýörärler, garaňky bolanda doňup galarlar. Islese, Allah gulaklaryny ker, gözlerini kör ederdi. Hakykatdan-da, Allahyň gudraty bar zada ýeter.

21. Eý, ynsanlar! Hem sizi, hem-de sizden öňküleri ýaradan Rabbiňize ybadat ediň. Şeýle etmek bilen her dürli zyýanlardan goranmaga umyt edip bilersiňiz *(32,3; 30,41; 39,28).*

*Aýatyň ahyryndaky umydy aňladyan söz arapçada «terejji», ýagny umydy aňladýan kömekçi sözdür. Allahutagalanyň sözündäki «terejji» başda ünji döredip biler. Haşa (Allah gorasyň), hamana Allah netijeleri anyk bilmeýändigi şübhesini oýandyryp biler. Emma bu ýüzleý aňlaýyşdyr. Dogrusy şudur: 1.Köp ýagdaýlarda umyt etmäni ýüzlenilenler nazaryndan düşünmek gerek. Şol sebäpli manyny şoňa görä berýäris. 2.Terejji usuly hem Allah, hem guly tarapyndan islenen tutumdyr. Çünki guluň özüni alyp baryşy umyt we gorky arasynda bolup, ahyrky netijeden özüni arkaýyn duýmaly däldir. Başga bir tarapdan, Allah bu usul bilen öz erkiniň hiç zat bilen çäklendirilmändigini bildirmek isleýär. Gul: Men Allahyň şu emrini ýerine ýetirdim, O-da meniň üçin şuny eder – diýip bilmez.*

22. Ol Rabbiňiz size ýerýüzüni bir düşek, asmany gümmez etdi. Gökden ýagmyr indirip, onuň bilen size rysk hökmünde dürli hasyllary ýetişdirdi. Şu hakykaty görüp durkaňyz, Rabbiňize şirk getirmäň.

*Pyrtykalyň daşynyň gabygy ýaly atmosfera dünýäni gurşap alýar.*

*Bu aýatyň çeper beýan edilişinde gudrat delilleriniň bir parçasy bardyr. Ýer togalagyny gurşap alýan dürli howa gatlaklary bar. Bu gatlaklar älemiň dürli ýerlerinden gelen zyýanly şöhlelerden dünýäni goraýar. Diňe dünýädäki durmuş üçin peýdaly bolanlaryny üstlerinden geçirerler. Şeýlelikde gümmez görnüşinde beýgeldilen asman üçek, saýawan hyzmatyny ýerine ýetirer. Bulut bilen ýagmyr-da gögüň bu gatlaklarynda emele geler.*

23. Eger gulumyz Muhammede inderilen Kuranyň Allahyň sözüdigine şübhäňiz bar bolsa, eger öz diýeniňizi tutup duran bolsaňyz, hany Onuň süreleriniň birine meňzeş bir süre herediň we Allahdan başga ynananlaryňyzyň barsyny çagyryň *(10,37; 11,13; 17,88; 28,49).*

*Hezreti Pygamberiň (a.s.) pygamberliginiň ilkinji delili Allah tarapyndan özüne iberilen Kurany Kerimdir. Kuranyň Allahyň sözi bolmagy, Onuň çeper beýanynyň aýratyn gudratdygy bilen özüni mälim edendir. Onuň çeper beýanyndaky bu gudrat, garşy çykan käfirlere hetdini tanatmak üçin, hut meňzeş bir eser döretmegi teklip etmek bilen haýbat atýar. Bu aýat şeýle teklipleriň iň*

*soňky görnüşidir. Mysal üçin: 1. Kurana meňzeş bir söz isledi (Tur. 33-34). 2. Ýalan hekaýalardan-da bolsa, on sany süräniň meňzeşini talap etdi (Hud. 13-14). 3. Hiç bolmasa bir suräniň meňzeşini getir diýdi (Ýunus, 38). 4. Edil meňzeşi bolmasa-da, Kurana ýakyn bir söz sözlemäge çagyrdy. Şol günden bu güne çenli bir jogap gelmänsoň, Kur`anyň beýanynyň gudratdygy tassyk boldy.*

24. Muny edibilmersiňiz, näçe synanyşsaňyzam asla başaryp bilmersiňiz. Şonuň üçin geliň oduny ynsan we daş bolan jähennem ataşyndan gorkuň. Çünki ol ataş käfirler üçin taýynlanandyr.

25. Iman edip, salyh amal edenleri buşla: Olara içinde derýalar akan jennetler bardyr. Şeýle bir jennet weli, haçan-da miwelerinden hödür edilse: «Bu öňem dünýäde iýenlerimizden» diýerler. Ýogsa olar edil özi bolman, meňzeş bolan miwelerdir. O taýda olaryň ter-tämiz ýanýoldaşlary-da boljak we olar o ýerde baky galarlar.

*Jennetiler üçin jennetlerde ter-tämiz ýanýoldaşlarynyň boljaklygy aýdylýar. Bular diňe tämizlik babatda däl, eýsem her ugurdan päkizelenendir. Her dürli maddy pisliklerdenem, ahlaksyzlyk, oňuşuksyzlyk ýaly ruhy ýetmezlerdenem arassadyrlar. Bu dünýäde-de muňa meňzeş bagtlylyk bolup biler. Ýöne esasy aýratynlyk dünýäniň pany, geçijidiginiň tersine, jennetiň bakylygydyr. Birnäçe adamlar bular ýaly beýanlarda iýmek-içmekden, zenanlardan söz açylmasyna garşy çykmak isläp: «Ynsany bu zatlardan mahrum edip, dine degişli duýgular, diňe ruhy lezzetler bilen meşgul etmeli» – diýýärler. Geň ýeri, muny diýýänler, bedeniň bu iki dürli keýpiniň yzyndan ylgaýanlaryň hut özleridir. Boljak zatlaryň buşdulygy her tarapy öz içine alýan lezzetleri bir ýere jemleýer. Şeýlelikde ahyret lezzetlerinde dünýä lezzetlerine menzeş bolup asla egsik däldigini we dünýä degişli bolan şehwetleriň pesligini we pisligini hem görkezýär.*

Allah hakykaty aňlatmak üçin bir çybyny, hatda ondanam pes bolan bir zady mysal getirmekden çekinmez. Iman edenler onuň Rablerinden gelen hakykatdygyny bilerler. Käfirler bolsa: «Allah bular ýaly mysaly getirmek bilen näme diýjek bolýar» –diýerler. Allah bu mysal bilen ençe kişini azdyrar, köp kişini bolsa ýola getirer; ýöne azanlar fasyklardan başgalar däldir *(22,73; 29,41; 14,24; 31; 13,19-25).*

*Türkmen dilinde «pysk» diýip ulanylýan fysk – sözüniň sözlük manysy «çykmak, garşy çykmakdyr». Hinden çykan syçanlara «fasyklar» diýiler. Dini termin hökmünde fasyk «uly günä etmesi netijesinde Allaha boýun egme çäginden çykan» manysynda bolup, kiçi günäleri etmegi endik halyna getirmek hem şuňa degişlidir. Şerigat nukdaý-nazaryndan fyskyň üç derejesi bardyr. Birinjisi: Günäni erbetlik saýmak bilen birlikde, käte-käte günä etmek. Ikinjisi: Günä işiendige öwrüp höwes bilen dowamly etmek. Üçünjisi: Günäniň erbetligini inkär edip, günä işlemek. Bu üçünji dereje küfür we inkär etme derejesidir. Fasyk bu derejä ýetýänçä Ehli-sünnet mezhebinde onuň mü`min ady alynmaz. Şu ýagdaýda fasyk kesgitlemesiniň içinde käfirleriň bolmagynyň mümkinligi ýaly, imanyny ýitirmedikleriň-de bolmagy mümkindir. Mu'tezile mezhebindäkiler bu haldakylary ne mü`min, ne-de käfir saýyp, bu ikisiniň ortalygy hasaplaýar. Harijiler bolsa, bularyň üçüsinem käfir hasaplaýarlar.*

27. Bu fasyklar Allaha kesgitli söz berenlerinden soňra lebzinden dänenlerdir. Allahyň islän aragatnaşyk baglaryny goparyp, ýerýüzünde pitne we agzalalyk dörederler. Ine, şular zyýana galanlaryň hut özleridir.

28. Eý, käfirler! Siz Allahy nädip inkär edersiňiz, ölükäňiz size jan beren Odur. Şuny bilip goýuň, eden wadasynyň wagty gelende sizi öldürip dirilder we soňra onuň huzuryna eltiljeksiňiz. *(52,25;76,1;40,11;45,26), (KM, Hezekiel 37,1-14; Işaýa 26,19; Daniel 12,2-3; Ýuhanna 5,21; Romalylara 4, 17).*

29. Ol ýerýüzünde bolan her zady siziň üçin ýaratdy. Soňra asmana tarap ýönelip, o taýyny – ýedi gat asman görnüşinde mäkämleşdirip nyzama saldy. Ol her zady bolmalysy ýaly bilýän Alimdir.

*Ýerýüzünde bar bolan her bir zatda ynsanlaryň peýdalanyp biljek ugry bardyr. Bu peýdalanma şekli käbirinde oňaýly, käbirinde oňaýsyz görnüşindedir. Hemmesiniň peýdaly bolmagy her biriniň, her görnüşde we hemme kişi üçin peýdalydyr diýmek däldir. Bir böleginiň zyýanly bolmak ähtimaly -da bardyr.*

*Haram edilen we şahsa degişli gazanylan emlägiň daşynda dünýädäki her zat mübahdyr, gadagan edilen däldir. Muňa Fykyh ylmynda ibahe-i asliýýe diýilýär we munyň daýanýan esasy delilleriniň biri-de şu aýaty kerimedir: «Jan we namysdan başga barlyklaryň aslyýetinde mübahlyk bardyr. Haramlygy hakda anyk delil bolmasa, mübah bilen amal ediler» görnüşindäki fykyha degişli kada şu aýatdan alynandyr. Diňe ynsanlaryň aklyna galsady, kimi bütinleý mübah, kimi bütinleý haram, kimi-de barsyny bulam-bujar ederdi. Dogrudan-da wahý aýdyňlygyndan uzak ýerlerde şeýle bolupdyr we şeýle bolýar. Bu ýerde şuňa dykgat etmeli, bu erkinlik ynsanlaryň hemmesine deň edilendir, ynsanlar bir-birleri üçin ýaradylan däldirler we bir-birlerine mübah edilen däldirler. Şonuň üçin ynsanlaryň janlary, namyslary bir-birlerine mübah däldir. Hatda bir ynsan janyny, namysyny öz islegine görä hem ulanmaga rugsatly däldir. Ynsanlar özleri üçin däl, Allaha gulluk etmek üçin ýaradylandyr.*

*Ýedi gat asman: Köp tefsirjilere görä, dünýäniň üstünde ýyldyzlaryň bezän maddy äleminiň hemmesi gök bolup, ýedi gatyň birinjisidir. Mundan aňyrda ýene ýedi gat asman bardyr. «Biz ýere ýakyn asmany ýyldyzlar bilen bezedik» (37,6) diýilýän aýat şunu açyklaýar.*

Rabbiň meleklere: «Men ýerýüzünde bir halife (wekil) ýaratjak»- diýen wagty, olar: «Hä-ä! O taýdaky düzgüni bozjak we ýerýüzüni gana bulajak mahluk ýaratjak bolýarmysyňyz? Eýsem biz Saňa hamd we ybadat edip, seni tesbih edýäris»- diýdiler. Allah: «Men siziň bilmedik köp zatlaryňyzy bilýändirin»- diýdi.

*Tesbih – Allahutagalany nogsanly sypatlardan, ýagny zaty sypatlaryna degişli ynam-ygtykat, söz we amal taýdan şanyna gelişmeýän her dürli egsikliklerden belent tutmakdyr.*

*Hilafet – başgasyna wekil bolmak manysynda geler. Bu wekillik, asylyň bolmazlygyndan ýa-da zerurlykdan, ejizlikden ýa-da asylyň hormat goýmasyndan gözbaşyny alar. Jenaby Hakyň welilerini ýer ýüzünde halife seçmesi hut olara goýýan hormaty sebäplidir.*

31. Onsaň Adama ähli zatlaryň atlaryny öwretdi. Soňra olary meleklere görkezip:«Hany, diyeniňizi tutup duran bolsaňyz, Maňa şulary atlary bilen tanadyň göreýin»- diýdi *(KM. Tekwin 2, 20).*

32. «Sübhansyň, ýa Rab! Seniň bildireniňden başga biz näme bilip bileris? Her zadyň dogrusyny bilen, her zady hikmet bilen ýaradan Sensiň!»- diýdiler.

33. Allah; «Eý Adem! Bu zatlaryň atlaryny olara sen bildir»'- diýdi. O-da atlary olara aýdyp berensoň, Allah buýurdy: «Size gökleriň we ýeriň syrlaryny men bilýändirin diýmedimmi? Men siziň gizlin ýa aç-açan eden her zadyňyzy-da bilýändirin» *(20,7;27,25).*

34. O wagt meleklere: «Adama sejde ediň!»- diýdik. Iblisden başga ähli melekler sejde etdiler. Iblis men-menlikden diýileni etmedi we käfir boldy *(7,11;15,29;20,116;38,72).*

35. Biz şeýle diýdik: «Adam! Ýanýoldaşyň bilen jennete ýerleş, o taýdaky nygmatlardan isledigiňizçe iýiň, diňe şu agaja ýakynlaşmaň. Beýle etseňiz zalymlardan bolarsyňyz» *(7,19-20;20,120), (KM, Tekwil 3,6;3,22;2,15-17).*

*«Bu görkezilen jennet dünýäde bar bolan bir bagy-bossandyr. Çünki Hezreti Adam (a.s) bu dünýäde ýaradylandayr»- diýen tefsirjiler-de bar. Ýöne tefsir alymlarynyň köpüsine görä, beýan edilen ebedi jennetdir.*

36. Diýen wagty, Şeýtan olaryň aýaklaryny ters basdyryp, ýerleşen nygmat ýurtlaryndan çykardy. Biz-de: «Hany, bir-biriňize duşman bolup, ýerýüzüne iniň- diýdik. – Siz o taýda belli bir möhletiň dowamynda ýaşarsyňyz».

37. Juda puşman eden Adam, Rabbinden birnäçe sözler öwrenip, şoňa görä hereket etdi. Rabbine ýalbardy. Allah-da onuň tobasyny kabul etdi. Ýogsam-da, Ol tobany kabul eder, merhemedi boldur» *(9,104;25,71;4,17-18). (Töwrat Hezreti Adamyň toba etmesini beýan etmeýär).*

*Allah ynsanyň bu dünýädäki azaplaryny geçiji edendir. Halife bolmak üçin ýaradylan Adamyň durkundan ylym güýji ýok edilen däldir. Orta çykan ýalňyş hereket zelle, häsiýet halyna gelen däldir. Şonuň üçin şu ýalňyşlygyň yz ýanyndan bu ýaradylyşy bilen Rabbine ýüz öwürdi we Onuň özi üçin käbir sözleri ýöneldendigini syzdy, o sözleri alyp, olara amal etdi. Bu sözler 7, 23-de berilýär.*

38-39. Diýdik: «O taýdan (jennetden) hemmäňiz iniň! Indi haýsy wagt Menden size dogry ýol görkezen wekilim gelip, kim oňa uýsa, olara hiç bir howup, hiç bir gam-gussa bolmaz. Inkär edip, aýatlarymyzy ýalan hasaplanlar bolsa, jähennemlikdir, özlerem o taýda ömürlik galarlar» *(20,123;7,24-35).*

40. Eý, Ysraýyl ogullary! Size eçilen nygmatlarymy ýatlaň we düşüniň!

Maňa beren sözüňizi ýerine ýetiriň, Menem size bolan ähdimde duraýyn we diňe Menden gorkuň! *(44,30-34;5,20). (KM,Tekwin 15,18;17,2-14).*

*Ysraýyl Ýakubyň lakamy bolup, ibranijide «Allahyň guly», «Allahyň nazar salany» manysynda gelýändigi bildirilýär. Bu çagyryş Ýahudylary iman etmäge hyjuwlandyrmak üçindir. Ýagny: «Eý, Allahyň nazar salan bir gulyna perzentlik bilen baglanan Töwrat Ähli! Öz aýratynlygyňyza we aslyňyza mynasyp hereket ediň!».*

*Allahutagala Hz. Adamdan we onuň neslinden, Özi tarapyndan geljek bolan taglymatlara uýmaklaryny isländir. Muny bir äht şeklinde bildirendir (2,38). Ysraýyl ogullarynyň Töwrady kabul etmeleri bilen bu äht Töwrat bilen berilendir,*

*geljegi bildirilen pygamberlere we soňky pygamber Muhammede (a.s.) iman edip, bu ähdi ýerine ýetirmeleri emr edilendir.*

41. Siziň ýanyňyzda bolan Töwrady tassyklaýan Kur`anyma iman ediň, ony inkär edenleriň başyny siz çekmäň. Aýatlarymy az baha, bu dünýäniň bähbitlerine satmaň.Umuman, Maňa garşy gitmekden saklanyň (*2,89,91,97,101;4,47;5,48;6,92;35,31;46,12,3).*

*Bu ýerde göz öňünde tutulan Töwradyň asyl nusgasydyr.*

42. Nähaky haka garyşdyrmaň, bile-bile hakykaty gizlemäň!

43. Hem namazy doly kylyň, hem zekaty doly beriň, rukug edenler bilen birlikde siz-de namaz kylyň.

44. Ýa-da halka gowy bolmagy emr edip, özüňizi ýatdan çykarýarmysyňyz?

Eýsem-de bolsa, siz Töwrady okamagy dowam edýärsiňiz. Indi aklyňyza aýlanmajakmysyňyz!? *(11,88).*

45. Sabyr edip, namazy wesile tutunyp, Allahdan ýardam diläň! Dogrusy, bu örän zor bir işdir, emma ol huşug içinde bolan, içi söýgü we hormatdan dolular üçin beýle däl *(29,45).*

*Bütin bu emirler we gadaganlyklar Ysraýyl ogullaryna degişli bolsa-da, höküm diňe olara mahsus däldir. «Bular Yslam şerigatynda-da bar. Siz-de bulara ynanyň we boýun egiň»- diýmekdir. Çünki, tefsir usulyndaky bir kada görä: «Sebäbiň hususylygy, hökümiň umumylygyna päsgel bermez».*

46. Içi söýgü we hormatdan doly bu müminler Rablerine gowuşjakdyklaryny, Oňa dolanyp barjakdyklaryny gowy bilerler.

47. Eý, Ysraýyl ogullary! Size bagş eden nygmatlarymy we öz wagtynda siziň atalaryňyzy beýleki ynsanlardan üstün edenligimi ýatlaň!

*Öz wagtynda olar bile ýaşaýan ynsanlaryndan üstün edilipdiler.*

48. Şeýle bir günden çekiniň, o gün hiç kimse başga bir kişiniň ýerine hiç bir zat töläp bilmez, kimsäniň şefagaty, araçylygy kabul edilmez, kimseden fidýe, peşgeş alynmaz, olara ýardam-da edilmez *(31,33;26,100-101,37,25).*

*Mutezile mezhebi bu aýatdan uly günä edenlere araçylaryň peýda bermejeginiň netijesine gelipdir. Ehli sünnete görä, aýat käfirler hakyndadyr we küfürde aýak diränlere mahsus ýüzlenmedir. Çünki, Ysraýyl ogullary atalary we babalary bolan pygamberleriň her hili ýagdaýda özlerine şefagat etjekdiklerini tassyklaýardylar. Bu aýat muny ret edýär. Ýogsa şefagatyň hakdygyna degişli aýatlar bar we ýeri gelende olara seredip geçeris. Mundan başga sahyh hadyslar-da bardyr. Kabul edilmejek şefagat, Allahyň rugsady bolmazdan, herkesiň islegine görä edilen şefagatdyr. Şu ýagdaýda öz ýanlaryndan şefagat edip bilerler hyýaly bilen nebilere we welilere çokunyp sejde etmemeleri, diňe Allaha ybadat etmeleri gerekdir. Ol bolsa islänine, islän wagty şefagat etdirer.*

49. Sizi iň elhenç zuluma sezewar eden wagtlary Faraonlaryň adamlaryndan halas edendigimizi-de ýatlaň! Olar siziň dünýä inen erkek çagalaryňyzy kesip, gyz çagalaryňyzy bolsa, erbet işlere sokmak üçin diri goýýardylar. Ine, bu taýda siziň üçin Rabbiňiz tarapyndan kyn bir synag bardy *(KM, Çykyş 1,15-16).*

*Faraon–Müsürdäki Amalika hökümdarlarynyň lakamydyr. Faraon sözöniň köplük sany Ferainedir. Türk şalaryna hakan, Rum şalarynyň käbirine kaýser,*

*käbirine gerakl (Geraklius), Hebeş şalaryna nejaşi, Ýemen şalarynyňa tübba, Eýran hökümdarlaryna kisra diýilişi ýaly.*

50. Ýene-de ýatlaň, geçmäňiz üçin deňizi böwsüp, sizi halas edipdik, siz seredip durkaňyz gözüňiziň öňünde Faraonyň hanedanyny-da bogupdyk *(KM, Çykyş 14,16;21-30; Mezmurlar 78,13;106,9-11).*

*Bu aýaty kerime azatlygyň başda gelen nygmatlardandygyny ýatladýar. Ynsanyň başga biriniň goly astynda islän şeklinde işledilip bilinjekdigi ýagdaýynda bolmasy, hasam beter agyr, kyn, hapa işlerde ulanylmasy azap şekilleriniň iň elhenç bolanlarydygyna şübhe ýokdur. Hatda bu ýagdaýa düşenler ölümi bile arzuw ederler. Ine, Jenaby Allanyň bu ýerde açyklan nygmaty bu elhenç azapdan halas bolma nygmatydyr.*

51. Hem-de Musa kyrk gijelik bir süre beripdik. Ýöne siz Musa gidenden biraz soňra ýaňy dogan göläniň altyn heýkelini ilah edinip, zalym bolduňyz (*7,142;2,54,92;4,153;7,148;20,85-97/. /KM, Çykyş 14,18; Tesniýe 9, 9-16).*

*Zulum bir zady laýyk bolan ýerine goýmazlykdyr. Ybadaty laýyk bolan Alla etmän, mahluga etmek zulum we haksyzlykdyr.*

52. Mundan soňra şükür edersiňiz diýip, Biz sizi afuw edip bagyşladyk.

53. Dogry ýoldan ýörärsiňiz diýip, Musa Kitap we Furkany berdik.

*Furkan-Töwradyň bir ady (sypaty) ýa-da Töwratdaky şerigat hökümleri, belki-de Töwratdan başga ýed-i-beýza we hasa ýaly gudratlar, ýeňiş we şatlyk bolup biler.*

54. Musa kowmuna şeýle diýdi: «Eý, kowmum! Siz göläň heýkeline sejde edip, özüňize uly zyýan etdiňiz. Şu demde Ýaradanyňyza toba ediň! Allah ýolunda nebsiňizi, erbet duýgularyňyzy öldüriň, özüňizi pida beriň! Şeýle etmäňiz sizi Ýaradanyň huzurynda has hoş görkezer». Şeýlelikde, Allah siziň tobalaryňyzy kabul etsin. Çünki Ol tobalary köp kabul edýän Tewwab, merhemedi we yhsany çäksiz Rahymdyr.

*Aýatdaky «nebsiňizi öldüriň» düşünje hökmünde üç manyda gelip biler. 1. Hakyky manysy her kimiň öz-özüni öldürmesi, ýagny janyna kast etmesidir. Eger şeýle bolsa, garşyňda kowum galmazdy, diňe asylar galardy. Şu ýerde göz öňünde tutulan many bu däldir. 2. Esasan dogan-garyndaş bolan kowmyň agzalaryna: «Hany indi bir-biriňizi öldüriň»- diýmekdir. Tefsirjiler köplenç hut şu manyny görkezýärler. Tura giden Hz. Musanyň (a.s.) yzyndan Samiri altyndan göle heýkelini ýasadypdyr, Apis öküzüne sejde eden müsürliler we beýleki budda çokunanlar ýaly Ysraýylogullarynyň bir bölegine: «Ine, Musa şuny gözlemäge gitdi»- diýip, gygyryp, şoňa sejde etdiripdir. Gysga wagtyň içinde şaýat bolan nygmatlara şükür etmegiň deregine münkürlik edip, agzalalyk we pitne döredipdirler. Kowumyň başga bir bölegi Hz. Harun (a.s.) bilen munuň öňüni alyp bilmändirler. Hz. Musa yzyna dönýänçä, bu şirk mazaly ýaýrapdyr. Ol gaýdyp gelensoň, Furkanyň hökümi esasynda, gölä sejde edenleriň we bu hereketiň öňüni alman garaşanlaryň derrew toba etmelerini we toba edenleriň toba etmeýänleri derhal öldürmeklerini buýruk beripdir. Bu iç söweş ýeňişli tamamlanansoň, şu ýerde şol waka ýatlanylýar. 3. Göçme manyda «nebsiňizi, erbet islegleriňizi öldüriň». Bu hakyky many bolman, diňe yşarat edýän manydyr. Ýagny: «Günäleriňizden puşman edip, gam-gussadan janyňyzy*

*gutaryň ýa-da zowky-sapa islegleriňiziň öňüni alyň, kanagatly boluň!»*

55. Bir wagtlar: «Eý, Musa! Biz Allahy açyk görýänçäk saňa ynanmarys»- diýdiňiz. Edil şol mahal sizi ýyldyrym urdy we sizem haýran galyp durduňyz.

56. Siz bir müddet jansyz galanyňyzdan soňra, şükür edersiňiz diýip, sizi diriltdik.

*Muny edenler, elbetde, Ysraýylogullarynyň hemmesi däldi. Bu kejirlik edip ýyldyrym uranlar mikatda seçilen ýetmiş kişidi.*

57. Üstüňize bulutlary kölge etdik. Size nesip etdiren halal rysklarymyzdan iýersiňiz diýip, Kudret halwasyny we bedene inderdik. Ýöne gadyrbilmezlik edip, olar bize däl-de özlerine zyýan edýärler *(7,160;20,80/. /KM, Çykyş 13, 21;16,13-15).*

58. Bir wagtlar şeýle diýdik: «Şu şähere giriň we o taýda islän ýeriňizde arkaýyn iýiň!

Şäheriň gapysyndan sejde edip, hormat görkezip giriň we «Biziň günämizi geç, ýa Rabbena (hytta)»- diýiň, günäleriňiz geçilsin; haýyr-yhsan edenleriň sylag -serpaýyny has-da artdyrarys» *(4,154;7,161).*

*Görkezilen Kudüs ýa-da Eriha şäheridir. Hz. Pygamber (a.s.m.) bu aýata degişli şu açyklamany aýdypdyr. «Olar sejde etmäge derek otyrýerleri bilen süýşenekläp gapydan girdiler. «Hytta» diýmegiň ýerine bolsa, «habbe fi sa're» diýdiler» (Buhari we Müslim Bakara süresiniň tefsirinde).*

59. Näme üçindir ol zalymlar sözi üýtgedip, başga şekilde sözlediler.

Biz-de o zalymlara tagat çygryndan çykandyklary üçin, gökden elhenç bir azap inderdik.

60. Bir wagt Musa öz kowmy üçin suw gözläp Allaha ýalbarypdy. Bizem: «Hasaňy daşa ur»- diýipdik. Mundan soň ol daşdan oniki çeşme atylyp çykdy we her taýpa özüne mahsus çeşmäni tapdy. «Allanyň ryskyndan iýiň, içiň, emma ýerýüzünde bozgunçylyk edip, hetdiňizden aşmaň!»- diýipdik *(7,16;20,20;26,45). (KM, Çykyş 17,6;15,27).*

61. Bir wagt şeýle diýdiňiz: «Musa! Biz bir görnüş nahar bilen kanagatlanmaýarys. Şu ýagdaýda biziň üçin Rabbiňe ýalbar-da ýerde bitýän kädi, sarymsak, sogan, mäş ýaly gök önümleri biziň üçin bitirsin».

Musa-da: «näme etdigiňiz? Siz juda üstün bolany berip, juda pes bolany almak isleýäňizmi?

Bolýa-da, şähere iniň, ähli isleýäniňizi o taýdan taparsyňyz» iýdi. Olaryň üstüne peslik we ýoksullyk tagmasy basyldy we netijede Allahdan bir gazaba ugradylar. Hut şeýle boldy! Çünki olar Allahyyň aýatlaryny inkär edip, haksyz ýere pygamberleri öldürýärdiler. Şeýle boldy, çünki olar ysýan edýärdiler we hetdinden aşýardylar.

*Aýatda geçýän Müsür şu at bilen bilinen ülkäni hem-de „şäher" manysyny-da aňladýan bolmagy mümkin. Emma Ysraýylogullarynyň Müsürden çykanlaryndan soňra o ýere gaýdyp gelmedikleri üçin, tefsirjiler munuň Kudüs diýaryndaky şäherçeleriň biri bolup biler diýipdirler. M. Hamidullah aýatyň tefsirinde şeýle diýýär: «Ýahudylar Kudüs diýarynyň töweregindäki şäherlere hüjüm etmekden gorkýardylar. Hz. Musa olara: «Işdäňiz o gök önümleri isleýän bolsa, olar şo şäherde. Başarýan bolsaňyz, gidiň şol ýerden alyň!»-diýmek*

*isläpdir».*

62. Iman edenler, Ýahudiler, Hristiýanlar, Sabiiler... Her kim Allaha we ahyret gününe iman edip, salih amel işlese, elbetde, olaryň Rableriniň ýanynda abraýlary bardyr. Olar üçin hiç bir gorkynyň bolmajakdygy ýaly, özlerini gynandyrjak bir ýagdaýa-da duşmazlar. *(7,158;11,17;10,62;41,30;5,69;22,17). (KM, Matta 2,23; Resullaryň işleri 2,22).*

*Aýatyň ilkinji sözlerinde «iman edenler» diýilmesinden maksat ençe tefsirjilere görä, daş görnüşinde iman eden kişiler bolýan ikiýüzli munafyklardyr. Ýöne has soňky bölekde hakyky iman edenleriň-de bolmagy bu tefsire bir delil bolýar. Aýatdaky «Her kim Allaha we ahyret gününe iman edip, salyh amal işlese» jümlesi bilen tassyk edilen hakyky iman edenleriň, Hz. Muhammediň (a.s.) pygamber hökmünde iberilmesinden soňrakylar diýip tefsir edilmesiniň gerekligine hiç bir şübhe ýokdur. Hz. Muhammediň pygamberliginden öň Allaha we ahyrete iman eden we salyh amal işlänler hem Töwradyň we Injiliň hökümlerine görä geljegiň beýik Pygamberine ynanmaga borçlydylar. Şeýle bolsa, Hz. Muhammediň pygamberliginden soňra ony inkär edenleriň arasynda hakyky iman edenleriň bar hasap edilmesine mümkinçilik galarmy?*

*Aýatda görnüşi boýunça iman edenler Ýahudy, Sabii we Hristianlar bilen deň tutulyp, hemmesiniň halas bolmasy Kuranda bildirilen esaslar bilen kämil iman etme we salyh amal şertine bagly edilendir. Bu-da dine görä makul hasaplanan gowy hereketlerdendir. Şeýlelikde, Yslam dininiň çagyryşynda we hak ýola ündewinde bu diniň bütin ynsanlara açyk köp taraply bir dindigi aýan edilýär. Diýmek, dogulmasy, gelip çykyşy, reňk bilen bagly din aňlaýyşy däl-de, kämil bir iman esasdyr.*

*Ýahud - arapçada bu söz «toba etmek» ýa-da „ýahudi bolmak" manysynda gelýär. Ýahud bir kowmuň ýa-da tiräniň adydyr. Asly Ýahudy bolup, bu kowma degişli bolan kişilere şeýle diýilýär.*

*Nasara - birlik görnüşi nasrany bolup, hristianlar manysynda geler. Hz. Isanyň (a.s.) ýaşan Nasyra şäheri bilen baglydygy bildirilýär.*

*Sabiin – Sabie sözi bir dinden çykyp, başga dine girmek diýmekdir. Käbir tefsirler muny Yslam, Ýahudy we Hristianlaryň daşynda galan başga dinleriň wekilleri diýip açyklaýar. Mundan başga meleklere we ýyldyzlara sejde eden ynsanlaryň barlygy-da aýdylýar. Älemiň ýeke-täk ýaradyjysyna ynanmak bilen birlikde dünýäniň we ynsanlaryň edara edilişiniň gök jisimlerine berilendigi-de ileri sürülýär. Hz. Ybraýym (a.s.) bular ýalylary hak ýoluna gönükdirmek üçin iberilipdi. Döwrümizde ýyldyz palyna ynanmak, ýyldyzlaryň güýjünden delalat islemek şu zatlardan galandyr.*

63. Eý, Ysraýylyň perzentleri! Bir wagt Töwrata uýjakdygyňyz barada söz alyp, soňra bu ähdi bozandygyňyz üçin Dagy depäňizde göterip: «Size beren kitabymyza ykjam ýapyşyň we manysyny gowy öwrenip, gowy sapak alyň, şeýlelikde erbet netijeden goranarsyňyz»- diýipdik *(7,171;23,20;95,2). (KM, Çykyş 34,27).*

*Bu ýerdäki dag – Sina dagyny (Turi Sina) aňladýar.*

64. Şundan soňra ýene ýüz öwürdiňiz! Eger üstüňizde Allahyň nazary we merhemedi bolmasady, elbetde, bir bela uçrardyňyz.

65. Arańyzda şenbe güni hetdini aşanlary, elbetde, bilýärsiňiz. Biz beýle hereket edenlere: (Masgara maýmyn boluň!)- diýdik *(7,163-166,5,60).*

66. Muny hem bu waka şaýat bolanlara hem-de soňra geljek bolan nesillere bir sapak, Allaha garşy çykmakdan saklananlara bir öwüt höhmünde edip berdik.

67. Bir wagtlar Musa kowmuna: «Allah bir sygyr kesmegiňizi emr etdi»- diýipdir. Olar bolsa: «Weý, Sen biziň bilen oýun edýärmiň?»- diýip, sowal beripdirler. Musa-da: «Beýle akylsyzlara goşulanymdan Allaha sygynaryn»- diýipdi *(KM, Saýylar 19,1-3; Tesniýe 21,1-3,8).*

*Süräniň ady şu aýatda başlaýan bakara kyssasyndan alynypdyr. Bakara «bakaryň», ýagny sygryň gulajyny diýmekdir. Bakar manda jynsyny-da öz içine alan sygyr görnüşleriniň umumy adydyr. Muňa görä bakara sygryň bir erkek ýa-da urkaçy jynsy, ýagny bir gulajyn ýa-da öküz, bir düýe ýa-da öküzçe, hatda bir manda hem bolup biler.*

68. Şundan soň Musa: «Hany, beýle bolsa Rabbiňe ýalbar, onuň nämedigini bize açyklap bersin»- diýdiler. Musa: «Rabbim şeýle buýurýar: O sygyr ne ýaş, ne garry, orta ýaşda, bakylan bir gulajyn bolmaly. Boluň onda, size emr edilen işi ýerine ýetiriň, göreliň»- diýdi.

69. Bu gezek: «Rabbiňe ýalbar, onuň reňkini-de bize bildirsin''- diýdiler. O -da: «Allah: Ol görenleriň göwnüni göterjek lowurdap duran sary reňkli bolmaly diýip buýurýar»- diýdi.

70. Olar ýene şeýle diýdiler: «Biziň adymyzdan Allaha ýene-de ýalbar, o sygryň nähili bolmalydygyny bize has gowy bildirsin».

Çünki: «Nähili bir sygyr isleýändigi barada şübheli galdyk. Emma, inşallah, makul bolanyny taparys».

71. Musa: «Rabbim şeýle diýýär: O sygyr ne ýer sürmek üçin azala, ne suw çykarmak üçin jykyra goşulan bolmaly, eýesiz entäp ýören, kemisli ýa-da ala-mula bolmadyk bir sygyr bolmaly».

Olar: »Ine, indi hakykaty doly düşünip biljek şeklimizde aňlatdyň»- diýip, soňra sygry kesdiler. Ýogsa az galsa, bu işden ýüz öwürjekdiler.

*Töwrat bu waka degip geçýär (KM, tertibi 19,1-3). Emma ýahudileriň esassyz soraglary berip, işi uzaga çekip, bu wezipäni başdan sowjak bolmalaryna ýer berilmeýär.*

72. Hany, siz bir adamy öldüreniňizden soň, ganhoruň kimligi barada biri-biriňiz bilen dawalaşyp, günäni başyňyzdan sowupdyňyz. Ýöne Allah siziň gizläniňizi orta çykarjakdy *(KM, Tesniýe 21,1-9).*

73. Şonuň üçin: «Kesen sygryňyzyň bir parçasy bilen öldürileniň jesedine uruň»- diýdik. (Urulan badyna o diriläýdi).

Ine, Allah muny nähili dirilden bolsa, ölüleri-de şeýle dirilder.Aklyňyzy gowja ulanarsyňyz diýip, size gudratyny görkezdi *(2,259-260).*

*Allahutagala sygyr kesmek emri bile olaryň beýnisine ornan sygra sejde etme adatyny aýyrmak isleýärdi. Sejde edýän mahluklarynyň ejizligini görkezýärdi. Ondan başga sygryň parçalarynyň biri bilen jesedi urmalaryny emr edip, bir ölini diriltmek gudratyny görkezýärdi. Bu ýagdaýy köp kişiniň görmesi üçin şeýle çäräniň geçirilendigi düşünilýär. Şuňa meňzeş bir kyssa Töwratda-da ýer alýar (Tesniýe 21,1-9).*

74. Mundan soňra kalplaryňyz gatylaşdy, asyl olar daş ýaly, hatda ondan-da gaty boldular. Çünki arasyndan derýalar çogan daşlar, gaýalar bar. Darka ýarylanda suw pürkülenleri bar. Allaha tagzymy sebäpli ýokardan ýere gaçyp, bölek-bölek bolanlary-da bar. Alla edenleriňizden habarsyz däldir.

75. Siz olaryň size ynanjakdyklaryna garaşýarmysyňyz? Olaryň arasynda bir topar bardy weli, Allah kelamyny eşidip, akyllary ýetenden soň, bile-bile ony üýtgetdiler *(3,78;4,46;5,13). (KM, Ýeremýa, 8,8;7,22-24).*

76. Olar iman edenlere duşanlarynda: «Biz-de iman etdik»- diýerler. Öz aralarynda galanlarynda bolsa: «Edýäniňiz näme?- diýerler. – Rabbiňiziň öňünde siziň garşyňyza delil edinsinler diýipmi Allahyň size açan hakykatyny olara aýdýarsyňyz?».

77. Bileňzokmy, eýsem, Allah olaryň gizlänlerini-de, açyklanlaryny-da biler.

78. Olaryň bir bölegi-de bisowatdyr. Kitabyň nämediginem bilmezler. Ähli bilýänleri, özlerine aňladylan bir bölek üýtgedilen, ýoýulan zatlardyr.

79. Elleri bilen kitap ýazyp, biraz gazanç etmek üçin: «Bu Allah tarapyndandyr»- diýenleriň dat gününe! Elleri bilen ýazanlaryndan ötri dat günlerine! Öz gazanan weballary, ýazyklary üçin dat günlerine!

80. Üstesine-de şeýle diýerler: «Jähennem ataşy sanlyja birnäçe gün daşynda bize asla degmez».

Sen diý: «Muňa degişli Allahdan kepillikmi aldyňyz? Alan bolsaňyz has gowy, Allah wadasyndan asla dönmez». Ýa-da anyk bilmedik zadyňyzy Allahyň adyndan aýdýarmysyňyz?

81. Ýok, ýagdaý asla beýle däl! Günä baryny edip, günäniň özüni gurşap alanlar bar-a, ana, şolar jähennemlikdir. Hem-de o taýda ebedi galarlar.

82. Iman edip, salyh amal edenler bolsa, ana, olar-da jennetlikdir. Hem-de o taýda ebedi galarlar.

83. Bir wagt Ysraýylogullaryndan söz alyp: «Allahdan başgasyna ybadat etmäň! Eneňize-ataňyza, garyndaşlaryňyza, ýetimlere, garyplara aýratyn gowy hyzmat ediň! Ynsanlar bilen süýji dilli boluň, namazy bolmalysy ýaly kylyň, zekatyňyzy beriň!»- diýipdik. Soňra sähelçäňizden başgalaryňyz sözüňizden dändiňiz. Häli-häzirem ýüz öwürýärsiňiz *(17,23-26;31,13-15).*

84. Hany sizden «Bir-biriňiziň ganyny dökmäň, bir-biriňizi ýurduňyzdan kowmaň» diýip, söz alypdyk, sizem muny kabul edipdiňiz. Muňa sizem şaýatlyk edersiňiz.

85. Emma, ine, siz biri-biriňizi öldürýärsiňiz, bir bölegiňizi ýurduňyzdan çykarýarsyňyz, olara garşy günäde we zulumda bir-biriňizi goldaýarsyňyz. Munuň bilen birlikde, olar ýesir hökmünde getirilse, fidýe – ýesirlik tölegini berip, olary halas edýärsiňiz. Emma, aslynda olaryň ýurtdan çykarylmasy size haram edilendir. Eýsem, Kitabyň bir bölegine ynanyp, beýleki bir bölegini ret edýärmisiňiz? Içinden şeýle edenleriň gazanjak netijesi, dünýä durmuşynda ryswalykdan başga bir zat däldir. Kyýamat güni bolsa iň elhenç azaba itilerler. Allah edenleriňizden habarsyz däldir.

*Hijretden öň Medinedäki Ýahudi taýpalaryndan Beni Kuraýzalar arap taýpalary Ews bilen, Beni Nadyr bolsa Hazreç bilen şertnama baglaşypdy. Bular biri-biri bilen söweşe girensoňlar, ýahudi birlikleri-de oňa goşuldylar. Şeýlelikde ýahudiler bir-birleri bilen söweşýärdiler. Ýöne ýesir düşenleriň arasynda ýahudi bar bolsa, fidýe - ýesir tölegi tölenip, azat edilýärdi.*

*Fidýe töleginiň alynmasy aýyplanansoň, «rugsat bar» diýen wagtlary, aslynda bir-biriňiz bilen söweşmek gadagan diýilip, gysaja salynandyklary görkezilýär.*

86. Ine, olar ahyretini berip, onuň deregine dünýä ýaşaýyşyny alypdyrlar. Onuň üçin bularyň jezasy asla ýeňledilmez, özlerine hemaýatam edilmez.

*Bu ýerde «dünýä» – «edna» düýp sözünden sypat hökmünde getirilýär. «Iň pes» diýen manyny aňladýar. Kuranda gelen «el-haýatu-d-dünýä», aslynda «dünýä ýaşaýyşyny» däl-de, ýaşaýşyň iň pes derejesini aňladýar. Ýagny, şu dynýädäki ýaşaýyşymyz iň pes derejedäki ýaşaýyşdyr.*

87. Biz Musa kitap berdik. Ondan soňra yzly-yzyna pygamberler gönderdik. Merýemiň ogly Isa-da gudratlary, açyk delilleri berdik we ony Ruhul–Kudüs (Jebraýyl) bilen goldadyk.

Diýmek, size haçan-da bir pygamber gelip, nebsiňiziň hoşlanmajak bir zadyny getirse, garşy çykyp, olaryň kimsine ýalançy diýjeksiňiz, kimsini-de öldürjeksiňiz! *(5,44;2,117;3,47,59;19,35).*

*Hz. Merýem Kuranda ady getirilen ýeke-täk zenandyr.*

*Ruhul-Kudüs hakynda: (2,253;5,115;16,102)/. (KM, Mezmurlar 51,13; Işaýa 63,10-11).*

*Isa – sürýanyja Işudyr. Käbir hristianlar Ýesu, Frenkler Jesus diýýärler. Munuň at aýratynlygy, sypaty bolan Jezwit (Jesuite) Isewy, başga bir ýerde Ýesuy bolsa-da, soňra katolik poplarynyň guran aýratyn jemagatynyň adyna öwrülendir.*

*Merýem – sürýany dilinde «hyzmatkär» diýmekdir. Ruhul-Kudüs söz hökmünde aýratyn päkize, bereket ruhy ýa-da mukaddes ruh manysynda gelýär. Köp teswirjiler muny Jebraýyl (a.s.) hökmünde görkezýärler.*

88. «Kalplarymyz perdelidir»- diýdiler. Beýle däl! Käfirdikleri sebäpli Allah olara länet okady. Şonuň üçin örän az iman ederler *(41,5;4,155). (KM, Tekwin 17,7; Lewililer 12,4; Tesniýe 30,6; Ýeremýa 9,26).*

*Aýatda geçen «gulf» «aglefiň» köplügidir. Gulfe ýa-da gulafdan «gabykly», ýagny «sünnetsiz» diýmek bolup, bu sözlemde «gatadylan» manysyndadyr. Ýahudylar şeýle diýmek bilen, Hz. Muhammediň (a.s.) çagyryşyna kalplarynyň ýapykdygyny we bulary diňlemek, düşünmek niýetleriniň ýoklugyny görkezmek islediler*

*«Sünnetsiz kalp» ýorumynyň «gadyrbilmez, inkärçi kalp, Allaha beren ähdini bozan kalp» manysynda Töwratda-da ulanylandygyny görýäris. Käbir Beni Ysraýyl pygamberleri ýahudileri «sünnetsiz kalp» eýesidikleri üçin ezýetli bir şekilde horlapdyrlar (Tesniýe 30,6; Ýeremýa 9,26).*

89. Olara Allah tarapyndan ellerindäki Töwraty tassyk eden bir kitap gönderilen wagty; Has öň käfirlere garşy ýeňiş gazanmak üçin «ahyrzaman Pygamberiniň haky üçin» diýip, doga edendiklerine garamazdan; hut tanap garaşan Pygamberleri olara gelende, ony inkär etdiler. Şu sebäpli, Allahyň läneti

o käfirleriň başyna dökülsin.

*Kur`anyň Töwrady tassyklaýan ýerleri: 1. Allaha, pygamberlere, meleklere, ahyrete, takdyra iman ýaly, Töwratda-da ýer alan din esaslaryna dykgaty çekýär. 2. Hz. Muhammediň(a.s.m) gelmesi, Töwratda soň pygamberiň geljekdigi hakynda ýer alan habarlaryň hakykatdygynyň anyk tassyklamasy bolýar.*

*Ýahudileriň öz kitaplaryndaky maglumatlara daýanyp, ýakynda geljek bir Pygambere garaşýandyklary Medinede meşhurdy. Şu söz dowamly agyzdady: "Şu butparazlar ýene biraz höküm etsinler bakaly! Pygamber gelensoň, olaryň çäresini göreris". Ýöne ol gelen wagty, diňe milletçilikleri sebäpli oňa duşman boldular.*

90. Bularyň özlerini pida berip, gidýän ugurlary, gör, nä derejede gabahat! Allahyň islän gullarynyň birine merhemedinden wahý indermesine görüplik edip, Allah näme inderse, hemmesini inkär etdiler-de, gazap üstüne gazaba ugradylar. Käfirler üçin hor we perişan eden bir azabam-a bardyr.

91. Olara «Allahyň indirdigi bu Kur`ana-da iman ediň!»- diýilen wagty: Kuran ellerindäki Töwrady tassyk eden hak kitap bolmasyna garamazdan, «Biz diňe bize inderilene ynanarys»- diýýärdiler we öz kitaplaryndan başgasyny inkär edýärdiler.

Olara diý: «Eger siz gönderilen Töwrada ynananjyňyz çyn bolsa, Onda näme üçin mundan has öň Allahyň nebilerini-ilçilerini öldürýärdiňiz?» *(61,6).*

92. Musa size iň açyk delil we gudratlar bilen gelse-de, soňra baş göterip, onuň ýok wagty sygry taňry edindiňiz. Siz şeýlebir zalymsyňyz!

93. «Size beren kitabymyza yhlas bilen ýapyşyň we oňa uýuň» diýip, Tury (Dagy) depäňize galdyryp, sizden (atalarňyzdan) anyk söz aldyk. Olar: «Diňledik, ýöne ýüz öwürdik»- diýdiler. Çünki käfirdikleri sebäpli sygra sejde etme islegi ýülüklerine çenli ornapdy. Sen diý: «Eger mü`min bolsaňyz, imanyňyz size nähili erbet zady emr edýär!».

94. Sen diý: «Allah huzurynda ahyret ýurdy (jennet) bütin ynsanlar içinde ýalňyz size degişli we bu ynanjyňyz çyndan bolsa, hany, ölümiňizi isleseňizläň!» *(62,6-8,19,75,3,61).*

95. Ýöne elleri bilen eden işleri görnüp durka, asla ölmek islemezler.
Allah ol zalymlary örän gowy biler.

96. Ynsanlaryň içinde juda harsydünýä bolanlaryň şolardygyny görersiň. Hatda harsydünýälikde müşriklerden-de öňe geçendirler. Olaryň her biri müň ýyl ýaşamak islär. Ýöne uzak ömür olary jezadan halas etjek däldir. Allah olaryň bütin edenlerini görüp dur.

*«Ahyret diňe bize degişlidir»- diýmek, öleniňden soňra her kes ýa-ha dargap ýok bolar, diňe biz galarys, ýa-da her kes jähenneme gider, diňe biz jennete gideris we ol ýerde bagtly ýaşarys»- diýmek bolýar. Ölümden soňra beýle bir ebedi bagtyýarlygyň diňe özlerine degişlidigine çyndan ynananlaryň ejirden, gam-gussadan, dertden doly bolan şu bäş-üç günlük dünýä ýaşaýyşyna ýapyşyp ýatmaklarynyň hiç bir manysy ýokdur. Bu düşünjede bolanlaryň bir dem öň öz ölümlerini islemekleri gerekkä, emma, olar muny asla islemeýärler. Ine, olaryň ahyrete taýýarlan zatlary: zulum, günä, jenaýat. Aslynda bular öňden günäli kişilerdir. O kirli elleriniň nämeler edendigini, ahyrete haýsy ýüz bilen*

*barjakdyklaryny wyjdanlary duýup, dünýä jennetinden ýüz öwürmezler, ölümi-de islemezler. Allah o zalymlary bilmeýändir öýdýäler-de, ahyret ýurdy biziňkidir diýýärler. Aslynda Allah bütin zalymlary biler.*

*Bu ruh haly iki sany sebäpden asla aýra däldir. Ýa bular:"Ahyret diňe biziňkidir"- diýen wagtlary, munyň ýalandygyny bilip aýdýarlar we bu olar ahyrete asla ynanmaýarlar diýmekdir. Ýa-da bularyň maksady hakyky ahyret bolman, garaşýanlary dünýewi bir geljekdir. Hakykatdan-da ýahudiler soň döwürlerde ahyret aňlaýşynyň manysyny üýtgedip, şu maksada eýerdiler: Özlerine wada berilendigini ileri sürýän mukaddes topraklarda döwlet guranlaryndan soň, bütin dünýäni bakna edip, dünýäniň ýeke-täk döwleti boljaklar.*

97. Sen diý: «Kim Jebraile duşman bolsa, bu Kurany, has öňki kitaplary tassyk etmek, ynananlar üçin gollanma we buşluk hökmünde Allahyň rugsady bilen siziň kalbyňyza onuň indirendigini unutmasyn» *(4,150-151;19,64). KM, Daniýel 8,16-26;9,21-27; Luka 1,26-37).*

98. Kim Allaha, meleklerine, resullaryna, Jebraile, Mikaile duşman bolsa, Allahyn-da käfirleriň duşmanydygyny unutmasynlar.

*Pygamber Serwerimiz (a.s.m.) Medinä hijret edenlerin-de Fedek ýahudileriniň alymlaryndan Abdullah ibn Suryýa bir topar bilen gürrüňdeşlige geldi. Soran dört kyn sowallarynyň dogry jogabyny alandan soň, wahiý getiren melegi sorap, «Jebrail» jogabyny alanda: «Ol biziň duşmanymyzdyr, ol söweş we dert getirer, biziň ilçi melegimiz Mikaildir, ol hoş habar, bereket we bolçulyk getirer. Eger seniň ýanyňa ol gelen bolsady, biz iman ederdik»- diýdiler. Bu wakanyň netijesinde bu aýat inipdir. Bu aýat bilen baglanyşykly Hz. Omaryň başyndan geçen bir waka degişli rowaýat-da bar.*

99. Biz saňa düşnükli aýatlar inderdik. Olary ýoldan azan fasyklardan başgasy inkär etmez.

100. Ol fasyklar muny hem ret edeýmeli hem-de haçan-da bir ylalaşyk etseler, aralaryndan bir topar ynsan çykar-da ony bozup, ýatyraýmaly! (Hatda az bir toparam däl). Olaryň köp bölegi äht tanamaz imansyzlardyr.

101.Olara Allahyň ýanyndan ellerindäki Töwrady tassyk eden bir Pygamber gelende, göýä hakykaty hiç bilmeýän ýaly, O Ehli-kitapdan bir bölegi, Allahyň kitabyny terse zyňyp, ondan ýüz öwürdiler-de *(7,157;2,89-91).*

102. Başladylar Süleýmanyň hökmürowanlygy hakynda şeýtanlaryň ýalan sözlerine tabyn bolmaga. Hakykatda Süleýman jadygöýlik edip käfir bolmady, aslynda o şeýtanlaryň özleri käfir boldular. Halka jadygöýlük we Babilde Harut we Marut atly iki melege inderilen zatlar öwredilýärdi. Ol iki melek her kese: «Biz diňe synag üçin gönderildik, asla käfir bolmaň!» – diýip, soňra adamlara jadylyk öwredýärdiler. Ine, onsaň bulardan är-aýalyň arasyny bozjak zatlary öwrenýärdiler.

Emma Allahyň rugsady bolmadykça, olar munuň bilen hiç kime zyýan ýetirip bilmezdiler. Olar özlerine zyýan ýetirip, peýda bermejek zatlary öwrenýärdiler. Jada müşderi bolan her kimiň ahyretden nesibiniň ýokdugyny örän gowy bilýärdiler. Özlerini satyp, deregine alan zatlary niçiksi nejis! Käşgä muny bilsediler!

*Ýahudiler dünýä ülkelerine dagap, parçalanansoň (aýratynam Babil gabawy döwründe) jadygöý toparlardan ençe zatlary öwrendiler. Bu jadyny-da Hz. Süleýman (a.s.) bilen baglanyşdyrdylar. Allahyň kitabyndan uzaklaşdylar. Kuran Hz. Süleýmanyň (a.s.) diňe jadylykdan däl, Töwratdaky başga käbir günälerden-de arassadygyny bildirýär. Jadylykda esasy maksat, är-aýaly biri-birinden aýyrmakdyr. Bu-da olaryň ahlak taýdan nä dereje pese gaçandyklaryny görkezer.*

103. Eger-de olar iman edip (jadylyk ýaly), haramlardan gaça dursalardy, Allah tarapyndan özlerine beriljek serpaý, elbetde, has haýyrly bolardy. Käşgä muny bilsediler!

104. Eý, iman edenler! (Siz olaryň bular ýaly erbet täsirlerine garşy duýarly boluň, meselem ( «Raina» diýmäň, «Unzuryna» diýiň we gulak asyp, boýun boluň. Käfirler üçin ejir çekdiren bir azap bardyr *(4,456).*

*Bu aýatdan başlap, müminler Ýahudileriň guran duzaklaryna garşy oýarylýarlar. Olar görnüşde Hz. Pygambere hormat etseler-de, mydama onuň kemçiligini tapmak üçin bukuda garaşýardylar. Köp manyly sözleri ulanýardylar. Meselem: Musulmanlar Serwerimize: «Bize gözegçilik et, hemaýat ber» manysynda raina diýerdiler. Muňa meňzeş «raina» sözi ibranijede sögmekligi aňladýar. Muny pursat bilip, agyzlaryny büzüp-ýazyp, dillerini oýnadyp, bu söz bilen Hz. Pygambere ýüzlenerdiler. Aýat olaryň ýüzleriniň nikabyny aýyrýar.*

105. Gerekse Ehli-kitapdan, gerekse müşriklerden bolsun, käfirler Rabbiňizden size hiç bir haýyr inderilmesini arzuw etmezler. Elbetde, Allah rahmetini islänine eçilip, nesip etdirer. Allah uly kerem eýesidir.

106.Biz, has haýyrlysyny ýa-da meňzeşini getirýänçäk, her haýsy bir aýatyň hökümini nesh edip (ýatyryp) ýa-da soňa goýup bilmeris. Allahyň her zada kadirdygyny bilmeýäňizmi? *(16,101;22,52).*

*Hem nesh eden (hökmüni ýatyran) hem-de nesh edilen (hökmi ýatyrylan) aýatlar, Kuranyň ýazgysy bolma taýyndan deň derejededirler. Has haýyrly bolmasy, ol hökmi durmuşa geçirenleriň eýe boljak sogabyna baglydyr.*

*Nesh: Dilde geçiren ýa-da bozan manylaryndadyr. Istilah manysy bolsa, kanuny esaslandyranyň şerigata degişli bir hökümi has soňra şerigata degişli başga bir höküm bilen çalşyrylmasydyr. Allahutagala ynsanlygy jahyliýet başbaşdaklygyndan, nadanlyk keselinden yslama tarap ugrukdyran wagty köpri wezipesini ýerine ýetiren sahabe neslini ýetişdirmekde neshi bir usul hökmünde ulanypdyr. Geçiş döwrüniň belli bir wagty üçin niýetlenen käbir kadadan çykmalaryň ulanylmasy zerurlykdyr. Esasan nesh, bir ugruna görä, wahiniň bölüm -bölüm indirilmesiniň ýüze çykmasydyr. Bize, ynsanlaryň nukdaý-nazaryndan üýtgedilen bolup görünen ýagdaý, Allahutagala nazaryndan ahyrky hökmi beýan etmekdir. Ýöne bize başky hökmüň tamamlanjak wagty mälim edilmänsoň, çäkli düşünjämiz bu işi ýatyrylan hasaplap biler. Allah janly-jandarlary ýaratmadan öň neshi-de( hökmi ýatyran), mensuhy (hökmi ýatyrylan)-da bilýär. Ýöne belent hikmeti bilen mensuh bolan başdaky hökümiň, belli bir wagtda tamamlanjak bir hikmet we ýerlikli maslahat bilen çäklidigini-de bilýändir. Neshe bir mysal bereliň: Miras paýlaryna degişli soň höküm (4,11-12) gelmezinden öň, ene we ata ýaly ýakynlara wesiýet bilen tereke galdyrmak parz edilipdi (2,180). Neshiň örän az*

*mysaly bardyr. Ynanç-ygtykada däl-de, ylma degişli bir meseledir.*

107. Gökleriň we ýeriň hökmürowanlygyny Allahyňdygyny bilmeýärmisiň. Siziň Ondan başga ne bir hemaýat edeniňiz, ne-de hossaryňyz bardyr.

108. Ýogsa-da siz has öň Musadan isleýşiňiz ýaly Resulyňyzdanam bolar -bolmaz zatlar talap etmek, ony jogaba çekmek isleýärmisiňiz? Kim imana derek inkäri alýan bolsa, indi ol dogry ýoldan çykandyr *(4,153).*

109. Hut nebislerinden dörän güýçli gabanjaňlyk sebäpli, Ehli-kitapdan birnäçe kişi, hakykat özlerine ahyryna çenli aýan boldukdan soňra, sizi imanyňyzdan uzaklaşdyryp, käfirlige döndermek islärler. Ýene-de Allah bu baradaky emrini bildirýänçä, mylakatly we geçirimli boluň. Şübhesiz Allah her zada kadirdyr *(3,186).*

110. Namazy bolmalysy ýaly eda ediň, zekaty beriň. Dünýäde haýyr hökmünde näme edip gönderseňiz, hökman onuň serpaýyny ahyretde Allahyň ýanynda taparsyňyz. Çünki Allah eden her işiňizi görýän Basyrdyr.

111. Bir-de: «Ýahudi ýa-da Hristiýan bolanlardan başgasy jennete asla girmezler»-diýdiler. Bu olaryň öz ham-hyýallarydyr... Senem diý: «Pikriňizde tutanýerliseňiz, hany, deliliňizi orta goýuň!» *(5,18).*

112. Ýok, iş beýle däl! Kim çyn ýürekden özüni Allaha bagş edip, ýagşy hal -hereketlerde bolsa, Allahyň nazarynda onuň aýratyn orny bolar. Olar ne howpa duçar bolarlar ne-de gama batarlar.

*Jibril hadisi ady bilen meşhur bolan we Jebrailiň (a.s.) Yslamy ajaýyp bir şekilde düşündirişini içine alan hadisi-şerife görä, yhsan : «Allahy görmeseň-de seniň Oňa ybadat etmäňdir. Çünki sen Ony görmeseň-de, Ol seni görýär». Bu ýerde, bu düşünjede ýa-da giňiş manyda yhsan (ýagşylyk etmek, makul hereket etmek hökmünde göz öňünde tutulyp biliner).*

113. Ýahudiler: «Hristianlar hakyky bir din esasynda däldirler». Hristianlar bolsa: «Ýahudiler hakyky bir din esasynda däldirler» – diýdiler. Ýogsa her iki jemagat-da kitaby (Töwrat we Injil) okaýardylar. Dini bilmeýänlerem olaryňka meňzeş sözleri sözlediler. Allah kyýamat güni düşünişilmedik bu ýagdaýlar hakynda öz hökmüni berjekdir *(22,17;34'26;2,26)*.

*Okaýan kitaplaryna uýýan bolsadylar, beýle ýalňyş pikirde kejirlik etmezdiler.*

*„Bilmeýänler“ diýilýänler arap müşrikleri, butparazlar, dinsizler bolup, olaram ýahudilik, hristianlyk, semawi dinler barada „hiç bir hakykata daýanmaýar, asly ýokdur“ diýýärdiler.*

114. Allahyň mesjitlerinde Allahyň adynyň ýaňlanmasyna päsgel berip, şol mekanlaryň boş we harap halda galmasy üçin hereket edenlerden beter zalym kim bolup biler? Bular şol mekanlara diňe howsala içinde girip bilerler. Olar üçin bu dünýäde horluk, ahyretde bolsa, aýylganç bir azap bardyr *(9,17-18-28).*

115. Gündogaram, Günbataram Allahyňkydyr. Haýsy tarapyňyza öwrülseňiz, o ýerde Allaha baş egmek we ybadat etmek üçin kybla bardyr. Hakykatdan-da Allahyň keremi we rahmeti boldur, ylmy ähli zady gurşap alar.

116. Bir-de: «Allah perzent edindi» – diýdiler. Haşa! O bular ýaly zatlardan päkdir. Gaýtam göklerde we ýerde näme bar bolsa, hemmesi Onuň ýaradanlarydyr. Hemmesi onuň emrine boýun egýändir *(19,88;112,1-4;13,15). (KM, Tekwin 6,2,4; Eýýup 1,6; Mezmurlar 2,7; Luka 3,38; Matta 26,63;5,44-45; Luka 6,35).*

117. Ol gökleri we ýeri ýokdan bar edendir. Bir zady ýaratmak islese, diňe «Bol!»- diýer, derrew boluberer *(36,82;16,40;54,50).*

118. Hakykaty bilmeýänler şeýle diýdiler: «Allah biziň bilen gepleşmeli ýa -da gudrat görkezmeli dälmidi?». Olardan öňküler-de şuňa meňzeş sözler aýdypdylar. Kalplary, gör, nähili bir-birlerine meňzeýär! Hakykaty gowy bilmek isleýänler üçin delilleri äşgär görkezdik *(74,52;6,124;51,52-53).*

119. Biz ýalňyz Kuran bilen adamlary buşlamak we oýarmak üçin Seni hakykatyň hut özi hökmünde gönderdik. Ýogsa sen jähennemlikler üçin jogaba çekiljek dälsiň *(3,20;88,22;50,45).*

*Muhammediň (a.s.) hak pygamberdigininiň iň jedelsiz delili, hut öz şahsyýetindedir. Mekgeliler ömür boýy onuň ahlagyny bilýärdiler. Hatda ynsanlara-da ýalan sözlemeýän päk we dine bagly bu ynsanyň birnäçe ýasama sözleri Allahyň adyna bermesi aklyňa sygjak zat däldir.*

120. Ne ýahudiler, ne-de hristianlar, sen olaryň dinine tabyn bolmasaň, asla senden razy bolmazlar. Senem diý: «Allahyň hidaýet ýoly bolan Yslam, dogry ýoluň edil özüdir» Saňa berilen munça ylymdan soňra olaryň howaýy höweslerine boýun bolsaň, Allah tarapyndan penakärlik we howandarlyk tapyp bilmersiň.

121. Özlerine beren kitabymyzy bolmalysy ýaly şekilde okap, dogry ýoldan gidenler bar-a, ana, şolar dogryny tassyk edenlerdir. Kim muny inkär etse, ine, hut şolar zyýana galjaklaryň özleridir *(5,66-68;17,107-108;28,52-54).*

*Abdullah ibn Selam (r.a.) ýaly hem Töwrady, hem Kurany we soň Pygamberi tassyk eden kişiler munuň içindedir. Jafer ibn Ebu Talybyň (r.a.) ýany bilen Hebeşistandan gämili gelip, Ashabi-sefine diýilen (32-si Hebeşistanly. 8-i Şamly poplardan bolan) kyrk kişi-de şulardandyr.*

122. Eý, Ysraýylyň perzentleri! Size eçilen nygmatlarymy we sizi wagtynda beýleki ynsanlardan üstün edenligimi ýatlaň.

123. Şeýlebir günden çekiniň, çünki O gün hiç kim başga biriniň ýerine hasap berip bilmez. Hiç kimden fidýe-töleg kabul edilmez. We özüne hiç bir araçynyň şepagaty peýda etmez. Olara kömegem berilmez.

124. Şuny-da ýatda saklaň: Bir wagt Rabbi Ybraýyma birnäçe buýruklar beripdi. O-da olary bolmalysy ýaly ýerine ýetirendigi üçin Rabbi: «Seni ynsanlara ymam (baştutan) bellejekdirin» – diýdi.

Ybraýym: «Ýa, Rabbi, neslimden-de baştutanlar çykar» – diýende, Allah: «Ýöne olardan zalym bolanlar pygamberlige mynasyp bolmazlar» – diýipdir. *(6,161;16,120-123;3,67-68;37,113;14,40;22,78). ( KM, Tekwin 12,1;17,11;22,1-10; Matta 3,9; Luka 1,73).*

125. Biz Beýtullahy sogap gazanmalary üçin ynsanlara ýygnanşylýan ýer we howupsyz bir mekan etdik. Siz-de Makamy Ybraýymyň namazgäh ediniň! Ybraýym bilen Ysmaýyla-da: «Togap edenler, itakafa girenler, rukug we sejde

edenler üçin bu Öýümi ter-tämiz saklaň!» – diýip, buýrupdyk. *(14, 35-41;9,109;22,26-29;2,187;3,97). (KM, Tekwin 17,2,23).*

*Itikaf – jemagat bolup namaz kylynan mesjitde ybadat niyeti bilen belli bir wagt aralygy o ýerde galmak diýmekdir.*

126. We şol wagt Ybraýym: «Ýa, Rabbi, bu ýeri howupsyz, asuda bir şäher et. Bu ýeriň halkyndan Allaha we ahyret gününe iman edenleri dürli-dürli hasyllar bilen rysklandyr!» – diýdi.

Munuň bilen bagly şeýle buýruk berildi: «Olardan inkär edenleri-de rysklandyryp, az bir wagt ýaşaýyşdan nesibini berip, soňra-da jähennem azabyna sürerin. O taýy baryljak mekan hökmünde nähili bir erbet ýerdir!» *(14,35;27,91;28,57;29,67;95,3).*

127. Ybraýym bilen Ysmaýyl Beýtullahyň – Käbäniň düýbüni tutanlarynda şeýle dileg edýärdiler: «Eý, biziň Kerim Rabbimiz! Başlan bu işimizi kabul et! Bolmalysy ýaly eşiden Semig we hemme zady bilýän Alim Sensiň».

128. «Eý, biziň Kerim Rabbimiz! Bizi ýalňyz saňa boýun egen musulman kyl. Neslimizden-de ýalňyz Saňa boýun egen bir musulman nesil ýetişdir we bize ybadatymyzyň ýollaryny görkez, tobalarymyzy kabul et. Elbetde, tobalary iň makul şekilde kabul edýän Tewwab, örän merhemetli Rahim diňe Sensiň!» *(14,40;25,74).*

129. Eý, Rabbimiz! Olaryň içinden şeýlebir resul gönder; Goý, özlerine Seniň aýatlaryňy okasyn, olara kitaby we hikmeti öwretsin we olary ter-tämiz etsin. Elbetde, üstün gudrat eýesi Aziz Sensiň, doly höküm we hikmet eýesi Hakim Sensiň!».

*Hezreti Ybraýyma (a.s.) bu dilegi etdiren Jenaby Allah, Hz. Muhammedi (a.s.) ýaradyp, Pygamber etmek bilen bu dilegi ýerine ýetiripdir. Bermek islände, dilemegi ylham edipdir.*

130. Özüni bilmeýän akmakdan başga kim Ybraýymyň dininden ýüz öwürer?. Biz ony dünýäde pygamberlik bilen beýgeldip seçdik. Ol ahyretde-de salihlerden bolar.

131. Rabbi oňa: «Özüňi janyň-teniň bilen Haka bagşla»-diýende, ol şol bada: «Älemleriň Rabbine özümi bagş etdim» – diýipdi *(6,79;16,120-122;11,7).*

132. Bu dini Ybraýymyň öz öwlatlaryna wesiýet edişi ýaly, Ýakup-da şeýle etdi, we: «Öwlatlarym» – diýdi. – Allah siziň üçin bu dini seçdi. Asla musulmanlykdan başga halda ölmäň!» *(21,72;3,33-34).*

*Ysrayylogullary Hz. Ýakubyň (a.s.) neslinden gelýändikleri üçin, aýratyn onuň ady ýatlanylýar. Töwratda Hz. Ýakubyň wepaty barada aýdylanda, onuň bu soňky islegine ýer berilmeýär. Emma Talmut muny giňişleýin bir şekilde görkezýär (Mewdudi, Tefhim).*

133.Näme, eýsem siz ölüm Ýakuba gelip ýetende, ol öwlatlaryna: «Meniň ölümimden soňra kime ybadat etjeksiňiz?»- diýen wagty, siz o taýdamydyňyz?

Olaryň jogaby şeýle bolupdy: «Seniň ilahyňa, seniň atalaryň Ybraýym, Ysmaýyl we Ishakyň ilahy bolan Täk Ilaha gulluk ederis. We biz diňe Oňa özüni bagyşlan musulmanlardyrys» *(KM, Tekwin 49,1;48,15).*

134. Ine, olaram bir ymmatdy geldiler, geçdiler... Olaryň gazananlary özlerine, siziň gazananyňyzam sizedir. Siz olaryň edenlerinden soraga

çekilmersiňiz.

135. Bir-de: «Ýahudi ýa-da Hristian boluň, şonda dogry ýoly taparsyňyz»- diýdiler. Senem diý: «Biz bütin batyl dinlerden uzaklaşyp, Ybraýymyň dinine tabyn bolarys. Ol hiç bir zaman müşriklerden bolmady».

136. Diýiň; «Biz Allaha, bize inderilen Kur`ana, edil şonuň ýaly Ybraýyma, Ysmaýyla, Ishaka, Ýakuba we onuň agtyklaryna inderilen we Musa, Isa, gysgaça bütin pygamberlere Rableri tarapyndan berilen kitaplara iman etdik. Olaryň arasynda asla bir parh goýmarys. Biz ýalňyz Oňa özümizi bagş eden musulmanlardyrys» *(4,150;2,285), (KM, Tekwin 56 we 59 bölümler; Ýuşa 3,12).*

137. Eger olar-da siziň iman edişiňiz ýaly iman etseler, dogry ýoly tapdyklary bolar. Eger ýüz öwürseler, diýmek, size garşy bir düşünje we duşmanlyk içindedirler. Bu ýagdaýda-da olaryň hakyndan gelmek üçin Allah saňa ýeterlikdir. Ol bolmalysy ýaly eşiden Semig we ähli zady bilýän Alimdir.

138. Siz Allahyň beren reňkini alyň. Allahyň boýasyndan has oňat boýa bilen kim reňkläp biler? «Biz diňe Oňa ybadat ederis» – diýiň.

*Hristianlar çagalaryny sarymtyk reňkdäki suwa sokup-çykaryp, olaryň hakyky manyda dine girendiklerine ynanarlar. Dini reňke meňzetmek gerek bolsa: «Biz  Allahyň dogulanda her ynsana beren özboluşly, tämiz yaradylyşy bolan «Allanyň boýagy bilen reňklendik» – diýmäniň dogry boljaklygy bildirilýär.*

139. Ýene-de diý: «Allah hem biziň Rabbimiz, hem siziň Rabbiňizkä, siz biziň bilen Alla hakynda jedel edýärmisiňiz? Biziň amallarymyz bize, siziň amallaryňyz bolsa, size degişli! Biz jany-tenimiz bilen ýalňyz Oňa bagly muhlys gullardyrys» *(10,41;3,20;3,67-68).*

140. Ýogsa-da siz Ybraýym, Ysmaýyl, Ishak we Ýakubyň hem-de onuň öwlatlarynyň Ýahudi ýa-da Hristian bolandyklarynymy dile alýarsyňyz. Sen diý: «Sizmi has gowy bilýärsiňiz ýa-da Allahmy? Allahyň kitabynyň üsti bilen özüne ýetirilen hakykaty gizleýänden beter zalym kim bolup biler?». Allah edenleriňizden habarsyz däldir *(3,67).*

*Ýahudilik aýratyn çokunma tarzlary we düzgünleri bilen miladiden öň dördünji asyrda şekillenipdir. Hristianlyk Hz. Isanyň dünýäden ötüp, göge göterilmesinden has soň şekillenipdir. Şeýlelikde, bu taryhlardan öň ýaşap geçen pygamberleriň, taryhy taýdan bu dinlere degişli bolmaklary mümkin däldir. Ýagdaý şeýle bolansoň, Kuran Allahyň huzurynda kabul edilmäge mynasyp bolmasy üçin, Allahyň ähli pygamberleri tarapyndan bildirilen we bütin döwürlerde ýaşaýan gowy ynsanlaryň uýan herbap ýoly kabul etmeleriniň gereklidigini nygtaýar.*

141. Ine, olaram bir  ymmatdy, geldiler, geçdiler... Olaryň gazanany özlerine, siziň gazananyňyz siziňkidir! Siz olaryň edeni üçin jogaba çekilmersiňiz.

142. Akylsyz ynsanlar: «Bu musulmanlary has öň ýönelen kyblalaryndan yza dönderen sebäp nämekä?» – diýerler. Senem diý: «Gündogaram, Günbataram Allahyňkydyr. Ol islän kişisini dogry ýola gönükdirer *(KM, Tekwin 2,8; Çykyş 26,22; Hezekiýel 47,1; Luka 1,78).*

*Buhariniň Beradan (r.a.) gürrüň beryän bir hadisinde şeýle diýilýär: «Hz. Pygamber (s.a.s.) Medinä ilkinji gelişinde, Ensardan bolan daýylarynyň ýurduna myhman boldy we onalty, onýedi aý Kudüsde bolan Beýtül Makdise garap namaz kyldy. Ýöne kyblasynyň Mekgedäki Beýtül-Harama tarap bolmasyny arzuw ederdi. Käbä bakylyp, ilkinji kylynan namaz ikindi namazy bolupdy. Bir jemagat-da onuň bilen bile namaz kyldy. Ondan soňra birlikde namaz kylanlaryň biri daş çykdy. Mesjitleriň birinde bolan jemagatyň ýanyna olar namaz kylýan wagtlary bardy. Ol: «Resulullah (s.a.s.) bilen Mekgä garap namaz okandygyma Allah üçin şaýatlyk ederin) – diýende, olar namazlaryny bozmazdan Käbä tarap öwrüldiler». Bu mesjit Beni Harise mesjidi bolup, Mesjidi-Kybleteýin (iki kyblaly mesjid) hökmünde şu günlerem Medine-i Münewwerde ýerleşýär.*

*Aýatyň soň bölegi kybla tarapynyň Allahyň diňe şol ýerdedigi manysyna gelmeýändigini kesgitli bir görnüşde bildirýär.*

143. Ine, şeýlelikde Biz sizi nusga bir ymmat etdik weli, ynsanlaryň arasynda Hakyň şaýatlary bolarsyňyz we Pygamber-de siz hakynda şaýat bolsun. Has öň baş goýduk kyblaňy täzeden kybla etmämiziň sebäbi, diňe pygamberiň yzyndan gidenler bile, ondan aýrylyp, yzyna dönjekleri orta çykarmak üçindir.

Elbetde, bu bolşundan beter bir agyr iş. Emma, Allahyň dogry ýola gönükdiren kişilerine bu agyr gelmez. Allah imanyňyzy zaýa etjek däldir. Çünki Allah ynsanlara örän mähirli Rauf we örän merhemetli Rahymdyr. *(17,82;41,44;4,115).*

*Musulmanlar, Allahyň hak ýoluna tabyn bolup, nusga ymmat halyna geldiler. Kyblanyň üýtgedilmesi, öňbaşçylygyň Ysraýylogullaryndan alnyp, Yslama berilmesini alamatlandyrýar. Allahutagala ahyretde pygamberleriň haky wagz edendiklerini tassyklamalaryny islejekdigi ýaly, ymmatyndan-da pygamberlerinden alanlaryny üýtgetmän ýaýyp ýaýmadyklarynyň hasabyny sorajakdyr.*

*Bir hadisde Hz. Pygamber (a.s.) şeýle tabşyrypdyr: «Siz Allahyň ýeryüzündäki şaýatlarysyňyz, nämä şaýatlyk etseňiz, şonuň gymmaty artar». Mü`minler Allahy görýän ýaly ýaşap, hal-hereketleri arkaly Allahy tanatmak bilen wezipelendirilendir. Şeýle bolmaly, ýagny olary gören, Allany ýatlamalydyr. «Ummatym zalalat (azgynlyk, batyl ýol) üstünde ittifak etmez (agyzbirikdirip, ylalaşmaz).» hadisi, ijma deliliniň esasydyr.*

144. Biz seniň ýüzüňi göge tarap öwrüp durandygyňy görýäris. Ine, indi seni begendirjek kybla tarapa seni döndürýäris. Hany, ýüzüňi Mesjidi-Harama tarap öwür! Eý, müminler, sizem nirede bolsaňyz boluň, ýüzüňizi o tarapa dogry öwürüň!

Özlerine kitap berilenler, kyblanyň öwrülmesiniň hakykatdan-da Rableri tarapyndandygyny bilerler. Allah olaryň edenlerinden habarsyz däldir *(KM, Ýuhanna 4,21).*

145. Emma, özlerine kitap berilenlere her dürli delil getirseň-de, olar seniň kyblaňa dönmezler. Senem olaryň kyblasyna dönjek dälsiň. Hatda, olaryň-da käbiri beýlekisiniň kyblasyna dönenoklar-a!..

Aýdaly, saňa gelen munça ylymdan soňra olaryň howaýy höweslerine boýun egjek bolsaň, bilip goý, o ýagdaýda senem zalymlardan bolarsyň! *(10,96-97).*

146. Özlerine kitap beren kişilerimiz, ony (Muhammedi) edil öz çagalaryny tanadyklary ýaly tanarlar. Şeýle-de bolsa, olaryň bir bölegi bile-bile hakykaty gizlärler.

147. Hak Rabbiňden gelendir, munda hiç bir şübhäň bolmasyn.

*Resulullaha degişli «hiç şübhe bolmasyn» sözleri, onuň göwnüni götermek üçindir. Ýogsa, mundan onuň ikirjiňlenendigi manysyny çykarmak dogry däldir. Ynsanyň bir ýoldaşyna tekrarlamak niýeti bilen, ol hiç alada, iňkis etmese-de: «Hiç alada etme, ikirjiňlenme, özüm alyp çykaryn, ol işi bitdi hasap et!» – äheňinde söz sözlenmesi, kadalaryna görä ýerinde bir işdir.*

148. Her kimiň ýönelen bir ugry bardyr. Hany onda, hemişe haýra tarap haýdaň, ýaryşyň! Nirede bolsaňyz boluň, Allah hemmäňizi bir ýere toplar. Allahyň her zada kadyrdygy şübhesizdir.

*Bu aýeti-kerime Kur`anyň musulmanlaryň şahsyýetlerini nähili terbiýeleýändigini, esasda birleşme we ahlakda ýaryşma şerti bilen, her bir şahsyň tapawutly bir görüş orta goýup biljegini, munuň mü`minleriň agzybirligini we jebisligini bozma ýerine, gaýta ony has güýçlendirmesiniň gerekligini mälim edýär. Iň dogrusyny Allah biler.*

149. Haýsy ýerden ýola çyksaň çyk, (namazda) ýüzüňi Mesjid-i Harama tarap döndür! Şeýle etmäniň Allah tarapyndan gelen bir hakykatlygy şübhesizdir. Allah edenleriňizden habarsyz däldir.

150. Nireden ýola çyksaň çyk, sen ýüzüňi Mesjid-i Haram tarapyna öwür! We siz-de, eý, mü`minler! Nirede bolsaňyzam ýüzüňizi o tarapa dogry öwüriň, çünki halk garşyňyza ulanar ýaly bir delil tapmasyn. Elbetde, şonda-da haksyzlyk edenler tapylar! Siz olardan däl, Menden çekiniň we kybla tarapa öwrüliň, Size niýetlän nygmatlarymy tamamlaýyn we şeýlelikde siz-de dogry ýola düşdügiňiz bolar.

151. Şol sebäpli, size aýatlarymyzy okamasy, sizi ter-tämiz hala getirmesi, size kitap we hikmeti, bilmedigiňiz ençeme zatlary öwretmesi üçin sizden birini ilçi gönderdik *(3,164;14,28-29;62,2).*

152. Şeýlelikde, siz meni unutmaň, Men-de sizi ýatlaýyn. Maňa şükür ediň, asla gadyrbilmezlik etmäň.

153. Eý, iman edenler! Sabyrly boluň we namazy pena edinip, Allahdan ýardam diläň. Elbetde, Allah sabyr edenler bilen bilelikdedir.

*«Namaz mü`miniň magrajydyr – ýokary göterilişidir». Ruhyň rahatlygy, bedeniň tämizligi we tertibe girmesi, ruha we bedene degişli her wezipäniň dünýä we ahyret bilen bagly her dürli kämilligi, şahsy we jemgyýetçilik aýratynlyklary öz içine alan namaz bile ýola goýular. Hz. Pygamberiň aýdyşy ýaly «Diniň sütüni» bolan namaz, imany berkider, guly Rabbine baglar. Soňsuz dertleri we umytlary bolan ejiz ynsany her zada kadyr bolan Allanyň dergähine ýetirer.*

154. Allah ýolunda öldürilenler hakynda „öli“ diýmäň. Bütinleý tersine, olar diridirler, ýöne siz onuň parhynda dälsiňiz.

155. Elbetde, Biz sizi biraz gorky bile, biraz açlyk bile, mala, jana ýa-da önümlere geljek zyýanlar bilen synag ederis. Sen sabyr edenlere buşla!

156. Sabyrlylar o kişilerdir, haçan-da başlaryna bela geldiginde, «Biz Allaha degişlidiris we wagty gelende, elbetde, Oňa döneris»-diýerler.

*Beýle diýilmesine bu aýatdan alynan bir söz bilen «istirja» diýilýär. Bu aýat, Yslam ymmatyna Allahyň beýik sahawatydyr. Aýratyn-da dertli we kynçylykly günlerinde: «Biz Allaha degişlidiris»-diýip, mümin malyny, janyny, her zadyny Allaha bagş edip, ähli älemiň Onuň ýaradanlarydygyny, Onuň öz mülkünde islän işini etmesiniň makuldygyny ýatlar. Ol özüni ägirt uly kuwwat çeşmesine baglap, alan güýji bilen ähli kynçylyklaryň hötdesinden geler.*

157. Ine, Rableri tarapyndan bol ýalkanyşa we rahmete gowuşan olardyr. Dogry ýoly tapanlar-da hut şulardyr.

158. Safa bilen Merwe Allahyň bildiren alamatlarydyr. Kim haj ýa-da umre niýeti bilen Käbäni zyýarat edende olary tawaf etmesinde bir zyýan ýokdur.

Her kim, parz bolmasa-da, ýürekden her haýyrly işiň hökman serpaýyny alar.

Elbetde Allah şüküriň gaýtargysyny hökman berýän, az amala köp serpaý eçilen Şakir we her zady bilýän Alimdir *(4,40).*

*Müşriklerem Safa bilen Merwe arasynda gidip gelerdiler. Müşrikleriň beýle hereketi bu iki depäni Allahyň bellän nyşany bolmasyndan çykarmaz.*

159. Ynsanlar üçin biz kitapda açykladykdan soňra, inderen aýdyň delillerimizi we hak ýolumyzy gizlänler bar-a, ana, şolara Allahyň lagnat edişi ýaly, lagnat edip biljek her kes-de lagnat okar.

160. Ýöne olar toba edip, ýagdaýlaryny düzelden we hakykaty açyklan wagtlary, Men olaryň tobalaryny kabul ederin. Çünki tobalary kabul eden Tewwab we örän merhemetli bolan Rahym Mendirin.

161. Inkär edenler we inkärçi bolubam ölenler bar-a, ana, Allahyň, melekleriň we ähli ynsanlaryň lagnaty olaryň üstündedir.

162. Olar bu lagnat içinde ebedilik galarlar. Olaryň ejirleriniň ýeňledilmejegi ýaly, özlerine täzeden möhlet-de berilmez.

163. Hemmäňiziň ilahyňyz täk ilahdyr. Ondan başga Taňry ýokdur. O Rahmandyr, Rahymdyr *(KM, Tesniýe 4, 35); Işaýa 43, 10-11).*

164.Göklerin we ýeriň ýaradylyşynda, gije bilen gündiziň ýerlerini çalyşmasynda, ynsanlaryň bähbidine deňiz tolkunlarynda gämileriň ýüzmeginde, Allahyň gökden inderip, gurap ölüp ýatan ýeri täzeden janlandyrýan ýagmyrynda

We ýer ýüzünde jan berip ýaýradan jandarlarynda, ýelleriň tarap üýtgedip durmasynda, gök bilen ýeriň arasynda buýruga häzir bulutlaryň duruşynda,

Elbetde, aklyny işleden her kim üçin Allahyň barlygyna we birligine gör, näçe deliller bardyr.

*Müşrikler Hz, Musa we Hz. Isa aleýhimüsselama berilen gudratlary öwrenip, Safa depesiniň altyn bolmasyny gudrat hökmünde islediler. Allahutagala: «Isleseň ederin, ýöne iman etmeseler, asla görülmedik şekilde azap göndererin» – diýensoň, Serwerimiz: «Şeýle bolsa meniň bilen halkymy baş-başa goý, olary ýuwaş-ýuwaşdan dine çagyraýyn» – diýmesi netijesinde bu aýat inderildi. Diýmek,*

*bu aýatda bildirilen hakykat Safa depesiniň altyn bolmasy ýaly geň-taňlykdan has möhümdir. Bu Kuranyň din babatda ynsan pikrini nähili ajaýyp terbiýeleýändigini görkezen mysaldyr.*

165. Şeýlebir ynsanlar bardyr weli, Allahdan başgasyny Allah bilen deň tutar, edil Allahy söýen ýaly olary hormatlarlar. Müminleriň Allah bolan söýgüleri bolsa, her zatdan has ileri we has kuwwatlydyr. Şeýlelelik bilen özlerine zulum edenler, azaby gören wagtlary düşünjekleri ýaly, bütin kuwwat we gudratyň ýalňyz Allaha degişli bolup, Allahyň azabynyň juda ejirlidigini käşgä şu wagtdan bilsediler *(89,25-26;6,165).*

*Bu aýat ilah bolmaklygyň ähmiýetli taraplarynyň biriniň hakyky söýülmekdigini görkezer. Munuň bilen baglanşykly-da Kur`an ylmynda ynsan, has köp «gul» ayratynlygy bilen tanalar. Gulluk, gul bolunan barlyga garşy beslenen söýginiň, hormatyň iň belent derejesini görkezer. Bu aýatda Allahdan başga zada we kimsä Allahy söýen ýaly hormatlan kişi Allahdan başgasyny Oňa deň tutan hasaplanýar. Bu diňe söýgüde birlikdir, ýogsa ýaratma we Rab bolma aýratynlygyna deň tutmak däldir. El-Wedud Allahyň ajaýyp atlarynyň biri bolup, «ýaradanlaryny örän söýen we olar tarapynda has artyk söýülen“ diýmekdir.*

166. Ine, ýolbaşçylar öz yzlaryna eýerenlerden has uzak durdular. Azaby gördüler we aralaryndaky her dürli baglanşyk kesildi.

167. Bu ýagdaýda tabyn bolanlar şeýle diýdiler: «Wah, elimize bir pursat gelse, olaryň bizden uzak duruşlary ýaly dursak nähili bolardy, bizem olary bir ret etsedik! Ine, Allahutagala olara, bütin edenlerini iň ezýetli puşmanlyklar halynda görkezjekdir. Olaryň o ataşdan çykmalary mümkin däldir *(25,23;14,18;24,39; 23,99;26,102;32,12;39,58;42,44).*

168. Eý, ynsanlar! Ýerýüzünde bolan bütin nygmatlarymdan halaly hoş bolmak şerti bilen iýiň, ýöne şeýtanyň yzyndan gitmäň. Çünki ol siziň belli duşmanyňyzdyr.

169. Ol sizi nejis işler we haýasyzlyk etmäge hem-de Allah hakynda bilmedik zatlaryňyzy tassyk etmäge iterer.

170. Olara: «Geliň, Allahyň inderen buýruklaryna tabyn boluň!»- diýlende: «Ýok, biz atalarymyz haýsy ynanja uýan bolsalar, biz-de şoňa ynanarys»- diýdiler. Atalary bir zada akyl ýetirmedik we dogryny tapmadyk bolsalar-da olara uýjaklarmy?

171. Inkärçileri haka çagyranyň ýagdaýy, göýä gygyryp çagyrylmadan başga hiç zady aňlamaýan haýwanlara bagyran çopanyň halyna meňzär. Olar ker, lal we kördürler. Şonuň üçinem akyllaryny ulanyp, hakykata düşünmezler.

172. Eý, iman edenler! Size nesip eden rysklarymyzyň tämizinden we halalyndan iýiň! Eger ýalňyz Allaha ybadat edýän bolsaňyz, Oňa şükür ediň.

*Öňden karar berip, özlerini hakykata ýapyk tutan ynsanlar bilen gatnaşyk saklamak mümkin däldir. Olara delil getirmäniň peýdasy bolmaz, bu meselede olaryň haýwandan asla parhy ýokdur.*

173. O size läşi, gany, doňuz etini we Allahdan başgasynyň adyna kesilen haýwanyň etini haram etdi. Kim mejbur galyp, başgasynyň hakyna kast etmezlik we zeruriýet mukdaryny geçmezlik şerti bilen bulardan iýmesiniň-de günäsi ýokdur. Allah günäleri köp geçýän Gafur, merhemedi we ýagşylygy çäksiz

Rahymdyr *(5,3;6,145;16,115). (KM, Resullaryň işleri 15,19-20).*

174. Allahyň inderen kitabyndan bir zat ýygşyryp, sähelçe pula satanlar bar -a, ine, olar garynlaryny ataşdan başga bir zat bilen doldurmazlar. Kyýamat güni Allah olar bilen gepleşmez we olary asla ýalkamaz. Olara ýokary derejede ajy bir azap bardyr.

*Ýahudi din adamlary bolan käbir hahamlar Pygamberimiziň Töwratda bildirilen aýratynlyklaryny gizläp, maddy bir bähbit görüpdirler. Aýat şuňa yşarat edýär.*

175. Ine, olar hak ýol bolan hidaýete derek zalalat bolan azgynlygy, magfyrata derek azaby satyn alandyrlar. Bular ataşa-da niçiksi daýanyklymyşlar!

176. Şeýlelikde Allah bu kitaby hak hökmünde inderipdir. Bu kitap hakynda güman edenler, hakdan juda daş düşendirler.

177. Birr (ýagşylyk we haýyr) ýüzüňizi gündogara ýa günbatara öwürmek däldir. Asyl birr, Allaha, ahyret gününe, meleklere, kitaplara we pygamberlere iman eden, eziz görýän malyny Allahy begendirmek üçin ýakynyna, ýetimlere, ýoksullara, garyplara, isläne we azatlykdan mahrum gul we ýesirlere beren, namazy bolmalysy ýaly kylyp, zekatyny beren, söz beren wagty sözünde duran, üstesine kynçylyk we hassalyk hallarynda, söweşiň aldym-berdimli pursatynda sabyr eden kişileriň hereketleridir. Ine, hakyky sadyklar şolardyr we, ine, hakyky takwalaram şolardyr! *(2,285;4,136;22,37;76,89; 3,92;41,7;13,20).*

*Bu ýekeje aýatda Yslamyň ynanç-ygtykat, ybadat we ahlak esaslary toplanandyr. Muňa yşarat hökmünde Hz. Pygamber (a.s.m.): «Kim bu aýata görä hereket etse, imanyny kemala erdirmiş bolar» – diýipdir.*

178. Eý, iman edenler! Öldürilen kişileriň aryny almak üçin size kysas – ar almak parz kylyndy. Azat bolanyň ýerine azat bolandan, guluň deregine guldan, zenanyň deregine zenandan ar alynar. Emma, eger öldürileniň hossary tarapyndan günäkäriň günäsi geçilse, dawa ýatyrylar. Mundan soňra makul we doly görnüşde hun tölenmesi gerekdir.

Bu çykalga Rabbimiz tarapyndan bir ýeňillik we çözgütdir. Ýöne şundan soň kim garşysyndakynyň hakyna el gataýsa, oňa soň dereje elhenç bir azap bardyr. *(KM, Lewililer 24, 19-21;1 Samuel 15,33; Matta 5,38-39).*

179. Eý, akyl eýeleri! Kysasda siziň üçin bir ýaşaýyş bardyr. Şeýlelikde, howupsyzlygy umyt edip bilersiňiz.

*Kysas – ýaşaýyş hakyny we jany goramak üçin zerurlykdyr. Ýogsa kysasyň özi jeza mynasyp bolan kişiniň ýaşaýşyny ýok etmekdir. Emma, şol bir wagtda haksyz ýere biriniň ömrüni ýok etmeklige garşy, ýaşaýyşa iň beýik goldawdyr. Kysas ýaly el çekdirýän bir hüküm, jemgyýetiň we şahsyýet durmuşynyň kepili bolup başbaşdaklygyň öňüni alar. Şeýlelikde, dünýä ýaşaýşyňyzy goraýşyňyz ýaly, ahyret ýaşaýşyňyzy-da gorarsyňyz.*

180. Sizden öljegini duýan her biriňiz, yzynda mal galdyrýan bolsa: Enesi, atasy we garyndaşlary üçin, mynasyp bir şekilde wesiýet etmesi size parz kylyndy. Bu haksyzlyk etmek islemeýän takwalaryň boýnundaky borçdyr *(2,240;4,7-13;176).*

*Bu parz, 4,11-12-nji aýatlardaky miras paýlaryny kesgitli bildiren höküm bilen ýatyrylandyr.*

181. Kim bu wesiýeti eşidenlerinden soňra üýtgetse, mundan beýläk webaly üýtgedenleriň boýnunadyr. Şübhesiz, Allah her zady bolmalysy ýaly eşidýän Semig we ähli zady bilýän Alimdir.

182. Wesiýet edeniň hata edip, haksyzlyga düşmesinden ýa-da günä girmesinden endişe edip, olary ylalaşdyran kişi hiç bir webala girmez. Allah örän bagyşlaýjy Gafur, merhemedi çäksiz Rahymdyr.

183. Eý, iman edenler! Sizden öňkülere parz kylynyşy ýaly, oraza tutmak size-de parz edildi. Şeýlelikde, erbetliklerden goranarsyňyz diýip, umyt edilýär.

Orazanyň sansyz hikmetleri bardyr. Mü`min halk, ýanyndaky nygmatlara el uzatmak üçin, nygmatyň eýesiniň rugsadyna garaşar. Şeýlelikde, oraza Allahyň älemleriň Rabbidigininiň hakykatdygyna has giňiş çäkde düşünilmesine mümkinçilik berer. Ynsanyň ruhuny erbet täsirlerden, harsydünýälikden gorar. Bedenine berhiz bolup, zyýanly maddalardan arassalanmasyna sebäp bolar. Ynsanlara açlaryň we pakyrlaryň kynçylyklaryny datdyryp, jemgyýetdäki deňsizligiň giderilmesine goşantda goşar. Haramlardan uzaklaşmaga sebäp bolup, kişiniň ebedi ýaşaýşyny gorar. Gysgaça, bu maksatlaryň ählisini Kuran «ittika» (goranma) sözi bilen doly jemleýär.

184. Oraza sanly günlerdedir. Sizden her kim o günlerde hassa ýa-da ýolagçy bolsa, tutmadyk günleriniň hasabyna başga günlerde oraza tutar. Oraza tutup bilmeýänler fidýe – töleg bermelidir.

Fidýe bir pakyry (ertirine agşamyna) doýurjak mukdardyr. Eger her kim öz haýryna fidýe mukdaryny artdyrsa, elbetde, özüne has bähbitlidir. Munuň bilen birlikde, hakyna seredeniňde, oraza tutmaňyz has haýyrlydyr.

185. O sanly günler ramazan aýydyr. Ramazan aýy, ynsanlyga ýolgörkeziji bolan, olary dogry ýola gönükdiren we haky batyldan (nähakdan) aýran iň açyk we parlak delilleri özünde jemleýän Kur`anyň inderilen aýydyr.

Onsaň, sizden kim ramazanyň täze dogan aýyny görse, o gün oraza tutmaga başlasyn. Hassa ýa-da ýolagçy bolan, tutmadyk günleriniň sanyna görä, başga günlerde oraza tutar. Allah siziň üçin ýeňillik islär, zorluk islemez.

Allah oraza günleriňizi tamamlamaňyzy, size dogry ýoly görkezendigi üçin Özüne tagzym etmäňizi islär. Şükür edersiňiz diýip, bu ýeňilligi berer *(2,200;62,11/. / KM, Tesniýe 9,9,18; 1 Karollar 19,8; Matta 4,2).*

186. Gullarym Meni senden sorasalar, bilip goýsunlar, Men örän ýakyndadyryn. Maňa doga-dileg edenleriň dogasyna jogap bererin. Şonuň üçinem, olar-da çakylygyma jogap bersinler we Maňa ýürekden ynansynlar. Şeýdip, dogry ýoldan ýöräp, salamatlyga ýetsinler.

187. (Eý, ärler!) oraza tutan günleriňiziň gijelerinde aýallaryňyza ýakynlaşmak size halal kylyndy. Aýallaryňyz siziň lybasyňyz, siz-de aýallaryňyzyň lybasysyňyz. Allah nebsiňizi jylawlamagyň zordugyny bileni üçin, ýagdaýa düşünip, size geçirimlilik etdi. Indi, mundan beýläk olara ýakynlaşyň we Allahyň size takdyr eden zadynyň gözleginde boluň!

Ak ýüplik gara ýüplikden aýyl-saýyl edilýänçä, ýagny daň atýança iýiň, içiň! Soňra agşam bolanda orazany tamamlaň! Metjitlerde itikafda bolan wagtlaryňyz aýallaryňyza ýakynlaşmaň! Bular Allahyň gadagan çäkleridir, asla o serhetlere golaýlaşmaň! Ine, şeýlelikde Allah ynsanlara zyýandan saklanyp,

özlerini goramalary üçin aýatlaryny açyk düşündirer.

*Oraza ilkinji gezek parz edilende, ýassy namazyndan soň ertesi günüň orazasy başlanardy. Käbir musulmanlar erk edip bilmän aýallaryna ýakynlaşdylar. Allahutagala bu aýatyny inderip, orazanyň başlangyjynyň daň atanda bolýandygyny bildirdi.*

188. Onsaňam, biri-biriňiziň mallaryny haksyz ýollar bilen iýmäň. Halkyň mallarynyň bir bölegini bilkastlaýyn iýmek üçin, para berjek bolup, ýolbaşçylaryň ýanyna eňmäň.

189. Senden hilallary-aý öwrülşiklerini sorarlar. Senem diý: Olar ynsanlar üçin, aýratyn-da haj ybadaty üçin wagt ölçegleridir. Öýlere arka tarapdan girmäňiz dürs hereket däldir. Asyl ahlaklylyk- haramlardan daşda bolan ynsanyň görkezen ahlaklylygydyr. Eger şeýle bolsa, öýlere gapylardan giriň. Allaha garşy gelmekden çekinseňiz tama eden zadyňyza gowuşarsyňyz *(6,96;10,5;17,12).*

*Dogan aýyň döwürlerini soranlara berilen jogapda, ynsanlaryň köpüsiniň düşünip bilmekleri üçin dogan aýyň görnüşlerine dykgat çekilýär. Aýratyn-da haj ybadatyndan dolanyp gelinende jahyliýet – yslamdan öňki döwüre degişli gelşiksiz däp ýatyrylýar.*

190. Siziň bilen söweşenlere garşy, siz-de Allah ýolunda söweşiň. Ýöne haksyz ýere çozmaň. Elbetde, Allah hetden aşanlary söýmez *(9,36).*

191. Söweş pursaty olar nirede eliňize düşse, şol bada öldüriň. Sizi kowan ýerlerinden siz-de olary kowuň.

Fitne (dinden döndermek üçin ezýet etmek) adam öldürmekden beterdir. Ýöne, olar Mesjid-i Haramyň ýanynda siziň bilen söweşmeseler, sizem o taýda söweşmäň. Eger olar size söweş açsalar, sizem olar bilen söweşe giriň. Ine, käfirleriň jezasy şeýledir *(48,24).*

*Bu aýatda gelýän «fitne» söziniň manysy, hapalardan arassalamak üçin altyny oda sokmakdyr. Synag, barlap görme, zulum etme, betbagtlyk, bela, günä, bozuklyk ýaly manylarda-da gelip biler. Şirki we dinsizligi ýaýmak, dinden döndürmek, Allahyň haram edenlerini dykgata almamazlyk, düzgüni bozmak, ýurtdan çykarmak aýry-aýry fitnedir. Bu aýatdaky manysy hak dinden döndürmek üçin ezýet etmekdir.*

*Mekge müşrikleri ashabdan käbirlerine hormatly aýlarda jebir çekdiripdirler, olar-da muňa çydaman şehit bolupdyrlar. Bu aýat beýle bir ezýet sebäpli hormatly aýlar bolmagyna garamazdan, zulumyň öňüni almak üçin söweş yglanyna rugsat berendir. Fitnäniň has erbetligini görkezmek üçin ölüm bilen deňeşdirilmesi baradaky berilen höküm hemişe dogrudyr.*

192. Eger-de olar ýüz öwürseler, siz-de söweşden ýüz öwürüň. Çünki Allah örän günä geçiji Gafurdyr we merhemedi çäksiz Rahymdyr.

193. Bu fitne (ezýet) aradan aýrylyp, din we tagatda diňe Allaha boýun bolýançalar  olar bilen söweşiň. Eger inkärden we zorlamadan el çekseler, bilip goýuň, zalymlardan başgasyna duşmançylyk ýokdur (2,191;16,126;42,40).

194. Haram (hormatly) aý hormatly aýa deňdir. Hormat iki taraplaýyndyr. O ýagdaýda kim size hüjüm etse, sizem edil şonuň ýaly garşylyk görkeziň. Allaha garşy gelmekden çekiniň we bilip goýuň, Allah bu çekinenleriň ýanyndadyr.

*Haram (hormatly) aý – hormat görkezilmesi gerek bolan belli aýlar bolup, Zilka'de, Zilhijje, Muharrem we Rejep aýlarydyr.*

195. Allah ýolunda mallaryňyzy harçlaň, öz elleriňiz bilen özüňizi howply ýagdaýa salmaň, elmydama haýyr-yhsan ediň. Çünki Allah muhsinleri – haýyr-yhsan edenleri söýer.

196. Haj ybadatyny-da, umräni-de Allah razylygy üçin tamamlaň. Eger size päsgel beriljek bolsa, o ýagdaýda elýeteriňizdäki bir gurbanlygyň damagyny çalyň. Gurbanlygyň damagyny çalýançaňyz başyňyzy syrdyrmaň.

Araňyzda hassa ýa-da başyndan rahatsyz bar bolsa, oňa fidýe hökmünde oraza tutmak, sadaka bermek ýa-da gurban kesmek gerekdir. Eger hassalygyňyz ýa -da ýol howupsyzlygynyň ýoklugy üçin haja gitmekden umydyňyzy üzen bolsaňyz, her kim haja çenli umre (temettu) edip, sowap gazanmak islese, onuň-da elýeterinde bolan bir gurbanlygy kesmesi gerekdir.

Gurbanlygy tapyp bilmedik kişiler üç gün haj günlerinde, ýedi günem yzyna dönende, öz ýurdunda, jemi on gün oraza tutmalydyr. Bu (temettu we gurban) Harem sebtinde (Mekgede) ýaşamaýanlar üçindir. Allaha garşy gelmekden çekiniň we Allahyň jezasynyň agyrdygyny gowy biliň.

*Haj – şertlerine mümkinçiligi bolan musulmanyň ömründe bir gezek haj aýlarynda ihrama girip, Arefe güni Arafatda wakfe edip, soňra Gurban baýramy günlerinde Käbäni zyýarat etmesidir. Umre bolsa, Käbäni haj aýlarynyň daşynda, sünnet hökmünde zyýarat etmekdir.*

197.Haj belli aýlardadyr. Kim o aýlarda haja niýet etse, bilip goýsun, haj zamany ne jynsy gatnaşyga, ne günä saýylýan hereketlere, ne jedel we çekeleşige rugsat edilen däldir. Siziň haýyr hökmünde her edeniňizi Allah hökman biler.
Ahyret ýol azygyny ediniň we bu azygyň iň haýyrlysynyň erbetliklerden goranmakdygygyny bilip goýuň. Eý, akyl eýeleri! Şonuň üçin Maňa garşy çykmakdan ägä boluň! *(22,25;9,36).*

*Bu ýerdäki «ägä boluň» esasan iki görnüşde tefsir edilýär. 1. Başgalaryna ýük bolmakdan we dilegçilik belasyndan goranma; 2. Umumy manyda Allahyň razy bolmadyk her dürli ýagdaýlaryndan goranma.*

198.Haj möwsüminde söwda edip, Rabbiňizden size geljek peýda we bähbit islemäňizde bir günä ýokdur.

Arafatda wakfeden soň Müzdelife tarap sil ýaly akyp ugraňyzda Meş'ar-i Haramda Allahy ýatlaň. Ol size nähili ajaýyp, dogry ýoly görkezen bolsa, siz-de mynasyp bir şekilde Ony ýatlaň! Bilip goýuň, Onuň ýol görkezmesinden öň siz ýoluny ýitiren kişilerdiňiz.

*Arefe güni wakfeden soňra güneş batýança, Arafatdan Müzdelife tarap akyn ediler. Meş'ar-i-Haram Müzdelifededir. Müzdelifede agşam we ýassy namazy birlikde kylynar. Gijäni o ýerde geçirip, baýramyň birinji güni ertir namazynyň yzyndan Minaýa tarap hereket ediler, o ýerde şeýtan daşlanylýar we gurban kesilýär, soňra Käbä togap edilip, ihramdan çykylýar.*

199. Soňra ynsanlaryň sil ýaly akan ýerinden siz-de akyň we Allahdan günäňiziň geçilmesini diläň! Çünki Allah örän günä geçiji Gafurdyr, merhemeti çäksiz Rahymdyr.

200. Haj ybadatlaryňyzy tamamlanyňyzda, wagtynda atalaryňyzy ýatlap, olar bilen buýsanşyňyz ýaly, hatda ondanam artykmaç hormat bilen Allahy ýatlaň! Käbir kişiler: «Eý, beýik Rabbimiz, bize berjegiňi bu dünýäde ber!» – diýerler.

*Bularyň ahyretde nesipleri ýokdur. Haj tamamlanansoň araplar Minada ýygnanşyp, ilki bilen atalarynyň eden işlerini ýatlap, buýsanmagy adat edinipdirler. Bu aýat şol däbe derek Allahy ýatlap, Onuň hak ýoluny aňlamaga, ýaradanlaryna çuň düşünmäge, nesip etdiren nygmatlaryna şükür etmäge hyjuwlandyrýar.*

201. Käbirleri-de: «Eý, biziň Beýik Rabbimiz! Bize bu dünýäde-de, ahyretde-de ýagşylyk ber, we bizi jähennem ataşyndan gora!» – diýerler (22,72).

202. Ine, bular gazanan sogaplarynyň haýyr we bereketlerini artygy bilen görerler. Allah hasaby juda basym çykarar.

203. O sanalgy günlerde tekbir getirip, Allahy ýatlaň! Kim gyssanyp, iki günde yzyna dönse, oňa günä ýokdur. Kim yza galsa, günälerden goranan ýagdaýda, oňa-da günä ýokdur. Allaha garşy gelmekden goranyň we bilip goýuň. Netijede hemmäňiz dirildilip, Onuň huzurynda toplanjaksyňyz!

*Sanalgy günler diýilýän, teşrik günleridir. Teşrik – belent ses bilen tekbir almakdyr. Bu günler gurban baýramynyň Arefe güni ertir namazyndan 4-ji günüň ikindi wagtyna çenlidir (9-13 Zülhijje). Diňe baýramyň 2-3-4-nji günleri diýilip hem aýdylýar.*

204. Ynsanlardan käbiri bardyr weli, onuň dünýä durmuşyna degişli sözleri hoşuňa gider. Üstesine ýüregindäkiler Allahy-da şaýat görkezer. Ýogsam hakykatda o duşmanlaryň iň erbedidir.

205. Seniň ýanyňdan aýrylansoň, ülkede agzalalyk çykarmaga, baýlyklary zaýalap, nesilleri azdyrmaga çalyşar. Allah, elbetde, fesady – bozgunçylygy söýmez.

*Bu aýatda ülkäniň ykbaly bolan iň möhüm iki esasa dykgat çekilýär. Maddy we ykdysady ýaşaýyşyň esasy önümçilik, ruhy ýaşaýyşyň esasy bolsa, ýaş nesilleriň gowy ýetişdirilip, terbiýelenmesidir.*

206. Ol adama: «Allahdan gork!» diýilende, ony men-menlik we gedemlik gurşap alar. Bular ýalyň hakyndan jähennem geler. Jähennem nähili elhenç mekandyr!

207. Ynsanlaryň içinde, ine, şular ýalysy-da bardyr, Allah ryzasyny gazanmak üçin özüni pida eder. Allah-da gullaryna juda merhemetlidir.

208. Eý, iman edenler! Hemmäňiz birlikde agzybir boluň, parahat ýaşaň we şeýtanyň yzyndan gitmäň. Çünki o siziň araňyzy bozan anyk duşmandyr.

209. Eger siz munça hakykat, açyk deliller gelenden soňra hakdan aýrylsaňyz, gowuja bilip goýuň: Allah yzzat abraýyny kemsitdirmejek derejede Aziz we doly ygtyýarly höküm we hikmet sahyby Hakimdir.

210. Meger olar bulutdan saýawanlar astynda Allahyň we perişdeleriň gelerine intizardyrlar, işler tamamlanyp, hökümler berlipdir. Bütin işler we hökümler Allahyň erkindedir. *(Allah ynsanlaryň islegine görä iş etmez, Öz bilenini eder). Ýahudiler-de Allahyň jeza hökmüniň gelmesi hakynda şeýle bir düşünje bardyr). (KM, Çykyş 19, 18; 34, 5; Tesniýe 4, 12).*

211. Ysraýylogullaryndan sora, olara näçe anyk deliller berdik! Her kim, Allahyň özüne nesip etdiren nygmatyny üýtgetse, Allahyň jezasynyň örän ýowuzdygyny gowuja bilsin (14,28).

112. Käfirlere dünýä durmuşy ýakymly görkezildi, hut şonuň üçin olar iman edenleriň üstünden gülerler.Ýöne Allaha garşy gelmekden saklananlar, kyýamat güni olardan üstündirler.Allah islänine hasapsyz nygmatlar berer.

213. Bütin ynsanlar ýeke-täk bir ymmatdylar. Aralarynda yhtylaf (agzalalyk) başlanansoň, Allah olaryň öz içlerinden buşlukçy we oýaryjy hökmünde pygamberler gönderdi.

Olar bilen birlikde, ynsanlaryň arasynda oňşup bilmedikleri yhtylafly (jedelli) meseleleri çözmek üçin hak ýoly görkezen kitaplary-da gönderdik. Ýöne bu meselelerde ylalaşmaýanlar özlerine düşnükli aýatlar gelenden soň, diňe gabanjaňlyk sebäpli agzalalyk eden Ehli-Kitapdan başgasy däldi. Allah-da olaryň ylalaşyp bilmedik zatlary baradaky hakykaty, Öz rugsady bilen bu iman edenlere bildirdi. Şeýledir, Allah islänini dogry ýola ýetirer (10,19).

*Ynsanlar dünýä gelen ilkinji pursatlaryndan başlap, dinsiz we dagynyk ýaşan däldirler. Allah adamzat jemgyýetine hak ýoluny görkezen pygamberler we kitaplar gönderdi, ýöne wagtyň geçmegi bilen ynsanlar aralaryndaky yhtylaf sebäpli agzalalyga düşensoň, täze pygamberleri wezipelendiripdir. Netijede dürli milletlere aýdylan hakykata düşünilmänsoň, bütin milletlere, bütin ynsanlyga haky düşündirjek, hemmesini „aralyk hak söze“ (Ali Imran, 64) çagyrjak soňky Pygamberiň iberilendigini bu aýat görkezýär.*

214. Ýogsa siz, has öň geçen ymmatlaryň başyna gelen ýagdaýlara düşmän, jennete gireris öýtdüňizmi? Olar şeýle güýçli azaplara, şeýle zorluklara duçar boldular, şeýle güýçli siltendiler weli, Pygamber bilen ýakynyndaky mü`minler: «Allahyň wada eden kömegi haçan ýetişer?» – diýjek ýagdaýa geldiler. Bilip goýuň, Allahyň goldawy ýakyndyr.

*Bu aýat ilahy terbiýe usulyny açyklaýar. Allahyň ryzasyny we jenneti gazanmak aňsat däldir. Gaýrat etme, sabyr we wepalylyk synaglaryndan geçmek, şeýlelikde kämilleşip, belli bir derejä ýetmek gerekdir. Allah bu dünýä gaýrat etmek, zähmet çekmek düzgünini goýupdyr, ýaltalyga we gowşaklyga ýer ýokdur. Işlemeýän demir poslar, çüýrär, işleýän demir lowurdar. Dünýä rahatlyk ýeri däl, hyzmat ýeridir. Sylag-serpaý ýurdy bolsa, ahyretdir. Şu dünýä rahatlyk ýeri bolsady, Allah saýlama gullary bolan Pygamberlerini bu ýerde rahat ýaşadardy. Aýat başda Asry-saadetdäki sahabalary bilen birlikde kyýamata çenli geljek mü`minleriň gaýratlaryny hyjuwlandyrýar.*

215. Senden Allah ýolunda kimlere nämeleri infak (sarp) etmelidigiňi soraýarlar. Senem diý: Ene-atalaryňyza, garyndaşlaryňyza, ýoksullara we ýolda galan garyplara infak ediň. Haýyr hökmünde näme etseňiz, Allah ony hökman biler.

216. Hoşal bolmasaňyzam, söweş siziň üçin parz kylyndy. Belki, halamadyk bir zadyňyz siziň üçin haýyrly bolup biler. Belki, söýüp, arzuw eden zadyňyzam siziň üçin şer bolup biler. Hakykaty Allah biler, siz bilmersiňiz.

217. Saňa haram (hormatly) aýy we şol aýda söweşmäniň hökmüni sorarlar. Senem diý: O aýda söweşmek uly bir günädir. Ýöne ynsanlara Allah ýolundan gitmäge päsgel bermek, Allahy inkär etmek, Mesjid-i Harama zyýaraty gadagan etmek, o mesjidiň jemagatyny, ýagny musulmanlary o ýerden çykarmak bolsa, Allah nazarynda ondanam uly günädir.

Dinden döndermek üçin zulum, öldürmekden has erbetdir. Käfirler ellerinden gelse, sizi dinden dönderýänçäler, siziň bilen söweşmekden gaça durmazlar. Sizden kimdir biri dinden dönüp, käfir bolup öläýse, ine, olaryň bu dünýäde-de, ahyretde-de edenleri puç bolar. Bular jähennemlik bolup, o ýerde ebedi galjakdyrlar (2,194).

218. Iman edip, (gerek wagty) Allah ýolunda hijret (göç) we jihad (göreşenler) edenler bar-a, ine, bular Allahyň rahmetine garaşyp bilerler. Allah günäleri köp geçirýän Gafur, merhemedi çäksiz Rahimdir.

219. Senden şerap hem humar hakyndaky hökmi sorarlar. Senem diý: «Ikisinde-de uly günä hem-de ynsanlar üçin käbir bähbit bardyr. Emma günäleri bähbitlerinden juda kändir». Bir-de senden haýyr hökmünde näme infak etmelidigini sorarlar. Senem diý: «Zerur bolanyndan artygyny». Dünýä we ahyrete düşünersiňiz diýip, Allah size aýatlaryny şeýdip açyklaýar (5,90-91;4,43).(KM, Tekwin 27,28; Tesniýe 11,14; Saýylar 28,14).

*Serhoş edýän içgiler bilen humar hakyndaky açyk gadaganlyk şu aýat bilen başlanandyr. Has soňra serhoş wagtyň namaz kylmak gadagan edilýär (4,43), iň soňunda şeksiz, gümansyz haram edilendir (5,90-91).*

220. Senden ýetimler hakynda-da sowal sorarlar. Senem diý: Gerek bolsa olaryň özleriniň, gerek bolsa mallarynyň ýagdaýyny gowulaşdyrmak, elbetde, haýyrly bir işdir. Eger olara hossar çykmak üçin özleri bilen bilelikde oturmak isleseňiz, bu-da mümkindir. Çünki olar siziň gardaşlaryňyzdyr.

Allah kimiň gowulaşdyrmak üçin alada edýändigini, kimiň-de işi bozmaga çalyşýandygyny örän gowy biler. Ýogsam, Allah islese sizi zora sokardy. Allah yzzat abraýyny kemsitdirmejek derejede Aziz we doly ygtyýarly höküm we hikmet sahyby Hakimdir.

221. Müşrik aýallar iman edýänçäler olara öýlenmäň. Mümin bir gyrnak, göwnüňize ýaran azat müşrik zenandan has haýyrlydyr. Mü`min zenanlary-da iman edýänçäler müşrikler bilen nikalaşdyrmaň! Mü`min bir gul göwnüňize ýaran bir müşrikden has haýyrlydyr. Müşrikler sizi jähenneme çagyrarlar. Allah bolsa sizi Öz rugsady bile jennete we ýalkanyşa çagyrar, düýpli düşünip, gerekli dersi alsynlar diýip, aýatlaryny ynsanlara açyklar (2,96;5,5;6,10). (KM, Çykyş 9,12; Tesniýe 7,3-4).

222. Bir-de senden aýallaryň ay halyny sorarlar. Senem diý: Bu bir rahatsyzlykdyr. Onuň üçin bu döwürde aýallardan uzak duruň we olar arassa bolýançalar jyns gatnaşygynda bolmaň! Tämizlenenlerinden soňra, Allahyň rugsat beren şeklinde olara ýakynlaşyň! Allah toba edip, özüne dönenleri-de, tämizlenenleri-de söýer (KM, Lewililer 15,19-30; Hezekiýel 18,6).

*Jahylyýet döwrü araplary we ýahudiler aýbaşyly aýallar bilen bilelikde-de oturmazdylaram, naharam iýmezdiler. Hristianlar bolsa, bu ýagdaýa hiç üns bermän, jyns gatnaşygynda-da bolupdyrlar. Yslam dogru we ölçegli bolmaklygy*

*ündeýär. Belli bir derejede hassalyk bolan o döwürde aýallary jyns gatnaşyklaryndan uzak tutup, dynç aldyrar. Namaz we orazadan-da jogapkär tutmaz.*

223. Aýallaryňyz siziň nesil ýetişdiren topraklaryňyzdyr. Topraklaryňyza islän şekliňizde baryň. Özüňiz üçin geljegi düşünip, taýýarlyk görüň! Allahyň haram eden zatlaryndan goranyň we Onuň huzuryna barjagyňyzy gowy biliň. (Eý, Resulym!). Mü`minlere buşdula!

*Diňe jynsy islegiňi kanagatlandyrmak däl, haýyrly perzent eýesi bolmagy maksat edinmeli. Aýat nesli dowam etdirmek bilen birlikde, çagalary gowy ýetişdirmek üçin ençe kynçylyklara duşuljagyny hem ýatladýar.*

224. Bir-de Allah adyna kasam edip, ýagşylyk etmekde, günälerden uzak durmakda we ynsanlary ýaraşdyrmakda Onuň adyny ulanmaň. Allah bolmalysy ýaly eşiden Semig we ähli zady bilýän Alimdir (24,22;5,89). KM, Çykyş 20,7; Tesniýe 5,11).

*Bilkastlaýyn ýa-da bilmezden agyzdan çykan kasamlar oňyn wezipelere päsgel edilmeli däl. Hatda Hz. Pygamber (a.s.) şeýle tabşyrýar: „Eger kimdir biri bir zat hakynda kasam edip, soňra ondan başgaça hereket etmegi has haýyrly görse, ol haýyrly bolany etsin we kasam edeni üçin kefaretini berjaý etsin“.*

225. Allah size kasamlaryňyzdaky ýalňyşlyklaryňyz üçin ýazgarmaz, ýöne bilip eden kasamyňyza uýmasaňyz, sizi jogapkär tutar. Allah örän günä geçiji Gafur we gyssanyp jeza bermän toba etmek üçin pursat berýän Halymdyr.

226. Aýallaryna ýakynlaşmazlyga ähd eden ärleriň dört aý garaşma haky bardyr. Eger ärleri bu süre gutarmanka aýallaryna dönseler, munda bir aýyp zat ýokdur. Çünki Allah örän günä geçiji Gafur we merhemedi çäksiz Rahymdyr.

*Jahylyýet döwri arap erkekleri, aýallary horlamak üçin ýakynlaşmazlyga ähd ederler we uzak wagtlaýyn perişan ýagdaýda goýarlardy. Myňa i:la diýilýär. Kur`an i:lanyň iň uzyn möhletini dört aý bilen çäklendirýär. Bu süre içinde birleşme gapylaryny açýar we şevlelıkde erkek kefaret töläp, aýalyna dönüp biler. Ýöne dönmejegi çyny bolsa, dört aýdan soň aýalyndan aýrylyşma mejburyndadyr.*

227. Ýok, eger aýrylyşmaga karar berseler, bilip goýsunlar, Allah her zady bolmalysy ýaly eşidýän Semig we ähli zady bilýän Alimdir.

228. Aýrylyşan aýallar özlerini saklap, başga biri bilen nikalaşmazdan öň üç aýbaşy möhletini geçirsinler! Allaha we ahyrete iman edýän bolsalar, olaryň öňki ärlerinden öz ýatgylarynda Allahyň ýaradan çagasyny ýa-da aýbaşy halyny gizlemesi olara halal bolmaz. Ärleri hakykatdan-da baryşmak isleýän bolsalar, bu iddet (üç aýlyk garaşýan) möhleti içersinde aýallary gaýtadan almaga beýleki erkeklere görä hukuklary has artykdyr.

Erkekleriň aýallary bilen bagly haklarynyň bolşy ýaly, aýallaryň-da ärleri bilen bagly belli bir derejede haklary bardyr. Erkekleriň haklarynyň olaryň ýanynda bir dereje artyklygy, olaryň maşgalabaşy bolmaklary sebäplidir. Ýadyňyzdan çykarmaň, Allah yzzat abraýyny kemsitdirmejek derejede Aziz we doly ygtyýarly höküm we hikmet sahyby Hakimdir. (4,34;65,1-4).

229. Aýrylyşmak haky iki gezekdir. Mundan soňra edilmesi gerek bolan agzybir ýaşamak ýa-da aýalyny ylalaşyk esasynda taşlamakdyr.

Eý, erkekler! Aýrylyşan wagtyňyz aýalyňyza has öň beren mihirden (galyňdan) bir mukdaryny yzyna almaňyz asla size halal bolmaz. Eger siz sulhuňyz almaýan aýalyňyz bilen Allahyň goýan çäklerinde ýaşamakdan endişe edýän bolsaňyz, ol başga zat. Eger aýal hem erkegi sulhy almaýan we şonuň üçin  Allahyň goýan çäklerinde ýaşamakdan endişe edýän bolsa, öz mihrinden öňki ärine bir bölegini bermesinde, olaryň ikisine-de hiç hili günä ýokdur.

Ine, bular Allahyň goýan çäkleridir we olary aşmakdan ägä boluň! Her kim Allahyň serhetlerini aşaýsa, ine, olar zalymlaryň hut özleridir.

*Aýalyň mal alyp aýrylmak talabynda bolmasyna hul ýa-da muhala-a diýilýär. Jemile atly bir aýal äri Sabit b. Kaýsy söýmeýärdi. Hz, Pygamberiň ýanyna gelip: «Wallahi, dininde, ahlagynda bir kemçilik görmeýärin. Ýöne Yslamdan soňra imansyzlyga dönmek islemeýärin» – diýip, aýrylyşmagy talap edipdi. Bu aýat inenden soň, ärinden mihr hökmünde alan bagyny yzyna berip, hul bolup aýrylyşypdy. (KM, Tekwin 21,14; Tesniýe 24,1; Lewililer 22,13; Matta 5,32;1,19; 1 Korintos 7,10-11).*

230. Eger är aýalyna ikinji talakdan soňra üçünji talagyny-da berse, ol aýal başga bir äre baryp aýrylyşýança, ilkinji ärine halal bolmaz. Emma bu ikinji äri öz islegi bilen aýrylyşyp, aýal bilen ilkinji äri, Allahyň kesgitlän maşgala hukugyny ýerine ýetirjekdiklerine ynansalar, täzeden nikalaşmalarynda  bir günä ýokdur.

Ine, bular Allahyň kesgitlän serhetleri bolup, bilmek isleýänler üçin o bulary beýan edýändir.

231. Eý, erkekler! Aýalyňyzdan aýrylyp, olar-da iddet möhletini doldursalar, indi olary ýagşylyk bilen  ýa-ha ýanyňyzda saklaň, ýa-da öz erkine goýberiň. Olaryň hukugyny äsgermezlik edip, zyýan ýetirjek bolup, aýallaryňyzy ýanyňyzda saklamaň. Kim şeýle etse, özüne zulum eden bolar. Asla Allahyň aýatlaryny warsaka öwürmäň!

Allahyň size beren nygmatlary we sizi hak ýoluna ýetirmek maksady bilen inderilen kitap we hikmeti ýatlaň, Allaha garşy çykmakdan çekiniň we Allahyň her zady bolmalysy ýaly bilýän Alimdigine örän gowy düşüniň.

*Är aýalyny talak edenden soňra, maşgala bolmak niýeti  ýok bolsa, zenany öz erkine goýmalydyr, goý, ol bir iddet möhletini tamamlap, halas bolsun. Ýogsam diňe oňa zyýan bermek üçin ilkinji iddetden soňra ýene oňa dönüp, täzeden talak bermek bilen iki ýa-da üç gezek iddet mähletini gaýtalamaga mejbur etmek haram edilýär.*

232. Är aýallaryny talak edip, iddet möhletini tamamlanyndan soňra, olaryň täzeden ylalaşyp, nikalaşmak isleýän ýagdaýlarynda päsgelçilik döretmäň. Sizden Allaha we ahyret gününe iman edenlere bu aýatlar bilen öwüt berilýär. Şeýle etmek, siziň üçin örän haýyrly we has gowusydyr. Allah biler, siz bilmersiňiz.

*Iddet möhleti gutarandan soňra är-aýal täzeden nikalaşmak isleseler, aýalyň hossarlary onuň öňki ärine dönmesine päsgel bermeli däldirler. Ýöne äri-de üçünji gezek talak eden aýalynyň iddet möhleti dolandan soňra başga bir erkek bilen maşgala gurmasyna päsgel bermeli däldir. Ma'kil ibn Ýesar gyz doganynyň äri talak edenden soň täzeden nikalaşmak islänlerinde, ol muňa päsgel berjek*

*boldy. Ýöne bu aýat inderilenden soň, Allahyň hökmüne boýun boldy.*

233. Eneler çagalaryny doly iki ýyl emdirsinler. Bu emdirmegi makul bir şekilde ýerine ýetirmek isleýänler üçindir. Enäniň iýjegini, geýjegini mynasyp şekilde üpjün etmek atanyň wezipesidir. Hiç kim güýjyniň ýetmejek bir wezipesinde jogapkär tutulmaz. Çagasyndan ne ene, ne ata zyýan görmeli däldir. Atanyň mirasçysy-da hut şol wezipäni ýerine ýetirmelidir. Ýöne ene we ata arasynda görüşilip, bir karara gelinensoň, çagany iki ýyldan öň süýtden kesmek isleseler, munuň üçin özlerine bir günä gelmez.

Eger çagalaryňyzy başgalaryna emdirtmek isleseňiz, olara beriljek tölegi mynasyp bir şekilde bermek şerti bile amala aşyrylsa, munda-da hiç günä ýokdur. Allaha garşy çykmakdan çekiniň we Allahyň eden her zadyňyzy görüp durýan Basyrdygyny bilip goýuň *(65,7).*

234. Äri dünýäden öten aýalyň maşgala gurmasy üçin  dört aý on gün iddet möhletini  geçirmesi gerekdir. Olar bu möhleti tamamlanlaryndan soňra, özleriniň geljek kararlaryndan ötri size jogapkärçilik ýokdur. Allah eden her işiňizden habardardyr.

*Äri wepat eden aýal dört aý on gün içinde gudaçylyga gelenler bilen görüşmez, bezenmez, başga erkek bilen nikalaşdyrylmaz. Bu möhleti äriniň öýünde geçirmesi gerekdir. Talak ýa-da ölüm sebäpli aýrylyşmakdan soň iddet möhleti mejburlygy, hem aýal, hem onuň ýakynlary üçin bir teselli we öwrenişme döwri hökmünde, ruhy taýdan peýdaly bir kadadyr.*

235. Sizden bu aýallar bilen öýlenmek islänleriň şu möhlet içinde olara bu niýetlerini ýaňzytmasynda ýa-da göwünlerinde beslemesinde bir aýyp ýokdur. Allah siziň olary hyýalyňyzdan geçirjekligiňizi örän gowy bilýändir. Emma söz aýtmagyň daşynda, olar bilen gizlin duşuşmak barada dilleşmäň! Iddet möhleti tamamlanýança nikalaşjak bolmaň!

Içiňizde gizleýän her zadyň Allaha aýandygyny bilýändigiňiz üçin Onuň emrine laýyk gelmeýän hereketlerden saklanyň! Hem-de bilip goýuň, Allah örän günä geçiji Gafur we jeza bermekde gyssanmaýan, mylakatly, geçirimli Halymdyr. *(27,74;60,1).*

236. Entek özlerine el degirilmeden ýa-da mihr kesgitlenmeden öň aýaldan aýrylmaňyzyň  günäsi ýokdur. Baý gurplulygyna görä, pukara ýagdaýyna görä olary razy etjek görnüşde töleg tölesin. Oňatlygy şygar edinenlere şeýle etmek bir borçdyr.

237. Mihri kesgitläp, olara el gatmadan aýrylyşsaňyz, bu ýagdaýda kesgitlenen mihriň ýarysyny ol aýala bermek gerek. Ýöne aýallar ýa-da nika bagy elinde bolan erkekler sahawatly hereket etseler – bu başga! (Bu ýagdaýda aýal mihirden ýüz öwrüp biler ýa-da erkek bu tölegiň hemmesini berip biler).

Eý, erkekler, siziň bagyşlamaňyz (ýagşy niýet görkezip, mihriň ählisini bermäňiz) takwalyga örän uýgun bolar! Biri-biriňize jomartlyk etmäni unytmaň! Allah siziň bütin edýänleriňizi görüp durýan Basyrdyr.

238. Namazlara, hususan-da salaty-wustaýa ünsli boluň, Allah üçin huşug bilen kyýama duruň!

*Salaty-wusta barada parhly pikirler bar. Bäş wagt namaz, juma ýa-da guşluk namazynyň her biri bolup biler ähtimaly üstünde durulýar.*

*Ýöne alymlaryň aglaba köplügi munuň ikindi namazydygyny belleýärler. Çünki ikindi namazy bäş wagtyň edil ortasyndadyr. Gije hem gündiz melekleriniň ýygnanýan wagtydyr. Aýratyn-da günlük aladalaryň iň köp bolan wagtyna deň geler. Esasanam bir hadisde munyň ikindi namazydygy görkezilýär. Emma Kur`an muny köpmanyly goýmak bilen bütin namazlary dowam etmäge hyjuwlandyrmak isläpdir. Çünki bäş wagt namazdan her biriniň, juma we guşluk namazlarynyň «salaty wusta» bolma ähtimaly bardyr.*

239. Eger bir gorky içinde bolsaňyz, pyýada ýa-da ulag üstünde namaz kylyň. Ýöne howupsyz ýere baranyňyzda, bilmedik zatlaryňyzy size mälim eden Allahyň öwredişi ýaly ybadatyňyzy ýerine ýetiriň!

240. Sizden yzlarynda aýallaryny goýup wepat etjek ärler, aýallarynyň bir ýyl içinde öýden çykarylman galdyrylan emläkden güzeranlaryny görjek şekilde wesiýetde bolsunlar. Şol aýallar öýden meýletin çykyp gitseler, olaryň bu hereketleri üçin size günä ýokdur. Allah yzzat abraýyny kemsitdirmejek derejede Aziz we doly ygtyýarly höküm we hikmet sahyby Hakimdir.

241. Talak edilen aýallara urp-adata görä göwünlerini hoş etjek sowgat bermek gerekdir. Beýle hereket haksyzlykdan çekinen takwalara degişli ýagdaýdyr.

242. Şeýdip, düşünersiňiz diýip, Allah size aýatlaryny mazaly açyklar.

243. Baksana, sanlary müňlerçe bolmasyna garamazdan ölüm gorkusyndan ýaňa diýarlaryny terk edip çykan kişilere! Allah olara: «Ölüň!»-diýdi, soňra-da olary diriltdi. Dogrusy Allah ynsanlary ýalkaýjydyr, ýöne ynsanlaryň köpüsi şükür etmezler.

*Bular hakynda anyk bolmaýan rowaýatlar bar. Möhüm bolan şudur: Bu taýda jenaby Allahyň takdyryndan gaçyp gutulmanyň mümkin däldigini we şeýle edenleriň gorkan zatlaryna juda çalt we elhenç şekilde ýetjekdiklerini, esasan Allahyň takdyryndan gutulmak üçin ne ölümden gaçmanyň, ne ölüme gyssanmanyň akyl işi däldigi bildirilmekmek islenendir.*

244. Allah ýolunda söweşiň we bilip goýuň, Allah bolmalysy ýaly eşidýän Semig we ähli zady bilýän Alimdir!

245. Kimdir o ýigit Allah üçin karz berer, Allah-da onuň bereniniň garşylygyny gat-gat artdyrar. Allah rysky kemeldibem biler, artdyrybam. Bolmanda-da hemmäňiz iň soňunda, Onuň ýanyna eltiljeksiňiz *(5,12;57,11,18;64,17;73,20). (KM, Süleýmanyň Meselleri 19,17).*

246. Musadan soňra Ysraýylogullarynyň kethudalaryna dykgat etdiňmi? O wagt olar aralaryndaky Pygambere: «Bize bir hökümdar tapyp berseň, biz-de Allah ýolunda jihad etsek bolmazmy!» – diýipdiler. «Eger söweşme emri size parz kylynsa, siz-de söweşmeseňiz?»-diýilen jogaba, Olar: «Näme üçin Allah ýolunda jihad etmäliň ahyry, watanlarynda çykarylan biz, çaga-çugalaryndan aýra düşenler ýene biz» – diýdiler. Ýöne söweşmek özlerine parz kylynanda, aralaryndan juda azyndan başgasy mundan ýüz öwrüberdiler. Allah ol zalymlary gaty gowy biler *(KM, Çykyş 24,1,9; Saýylar 11, 16,24-25).*

*Bu ýagdaý jihadyň kynçylyklaryny düşündirmek, şeýlelikde olary bu işi eginlerinde daşamaga taýýarlamak üçin aňladylýar. Yşarat edilen ýagdaý Samuel Pygamber bilen bagly bolup biler. Miladydan öň müňünji ýyllarda Amalikalylar Ysraýylogullarynyň üstüne çozup, ülkeleriniň bir bölegini basyp*

*alypdylar. Halk Samuele ýüz tutupdyr (Bkz. KM, Eski Ahit, 1 Samuýel 7,8 we 12 bölümler).*

247. Pygamberleri olara şeýle diýdi: «Allah size hökümdar hökmünde Taluty belledi». Olar bolsa: «Hökümdarlyga biz has mynasyp wagtymyz, ol nädip bize höküm edip biler?! Üstesine baýlykdanam nesibi artyk däl!»- diýdiler.

Pygamber şeýle jogap berdi: «Allah ony sizden üstün kyldy, oňa çuňňur bilim we sagdyn beden berdi. Allah häkimiýeti islänine berer, Allahyň ýalkamasy boldur, her zady bilişi ýaly, ukyp we başarnyklary, kimiň haýsy wezipä mynasypdygyny-da biler». *(KM, 1 Samuýel 9,17;10,27;9,2).*

248. Pygamberleri sözüniň üstüni şeýle ýetirdi: «Onuň hökümdarlygynyň alamaty, tabydyň size gelmesidir. Meleklериň göterýän o tabydy bilen birlikde Rabbiňizden size sekine (arkaýynlyk we rahatlyk) bilen birlikde Musa we Harun hanedanlarynyň goýup gidenlerinden manewi bir miras gelip gowuşar. Eger iman etmäge niýetlenseňiz, elbetde, munda siziň üçin alamat bardyr» *(KM,Çykyş 25,10; 1 Samuýel 6,2).*

249. Talut goşunyny herekete geçirip, ýörişe çykanda, esgerlerine şeýle diýdi: «Allah sizi bir derýada synag etjekdir – şonuň suwundan içen menden däldir; diňe bir owujy bilen alan mukdary halal bolup, Kim ondan artyk suw içmese, o-da menden hasaplanjakdyr»- diýdi. Emma sähelçe esgerden başgasy, barar-barmaz suwdan içdiler. Talut bilen ýanyndaky müminler derýadan geçdiler we yzda galanlar: «Bu gün biziň Jalut we goşunyna garşy durjak halymyz ýok»- diýdiler.

Ölümden soňra direldilip, Allahyň huzuryna çykjaklaryny bilenler bolsa, şeýle diýdiler: «Ençe az sanly goşunlar bolup, olar Allahyň rugsady bile, ençe köp sanly ordalary ýeňendirler. Dogrusy, Allah sabyr edenler bilen birlikdedir» *(KM, Hakimler 7,4-7).*

250. Taludyň ýanyndaky mü`minler bolsa, Jaluda we onyň goşunyna garşy çykanlarynda şeýle diýdiler: «Ýa, Rabbena, üstümizden (gürrül-gürrül) sabyr ýagdyr, Aýaklarymyza daýanma güýjüni ber we käfir toparyna garşy bizi ýeňiji et!» *(KM, 1 Samuýel 17,32-54).*

251. Şeýlelikde, Allahyň rugsady bilen olary ýeňlişe sezewar etdiler. Dawud Jaludy öldürdi, Allah oňa (Dawuda) hökümdarlyk we hikmet berdi hem-de islän köp zatlaryny öwretdi. Eger Allah käbir ynsanlaryň şeriniň öňüni başgalary bilen almasady, dünýädäki nyzam bozulardy. Çünki, Allah älemlere uly kerem eýesidir. *(KM, 11 Samuýel 5,3; 1 Korintos 11,3).*

*Allah adamlary erk-erada sahyby hökmünde ýaradandyr we şeýle ýaratmasy diňe rahmet we hikmetdir. Ýöne bu erk-eradalar özbaşyna goýberilip, biri-biri bilen ölçegli hala getirilmese we hiç bir garşylyga duşmasa, ol zähmet çekmek islemez, öňünden çykany ezmek islär.*

*Goranmak we güýç görkezme bolmasa-da, hüjüm etme ýollaryň iň gysgasy we dogrusy bolar. O ýagdaýda-da ynsanlykdan nyşan galmaz, ýer ýüzüniň nyzamy bozular. Emma Allah bu bozulmaklyga razy bolmaz. Düzgüniň bulam-bujarlygy aradan aýrylmasy üçin, haýyrly ynsanlaryň bozgunçylyk çykaranlary ýok etmeleri gerekdir.*

252. Ine, bular Allahyň aýatlary bolup, Biz saňa dos-dogry bildirýäris. Sen, elbetde, resullardansyň.

253. Biz ol resullaryň käbirini käbirine üstün kyldyk. Allah olardaň käbirine göni ýüzlendi, birnäçelerini ençe dereje belende göterdi.

Merýemiň ogly Isaga-da beýýineleri (ol açyk delilleri) berdik, gudratlary berdik we ony Ruhul-Kudüs bilen goldadyk. Eger Allah islese, olaryň yzlaryndan gelenler özlerine beýýineleriň (açyk delilleriň) berilmesine garamazdan, bir-birleri bilen söweşmezdiler. Emma yhtylafa (agzalalyga) düşdüler-de olaryň bir bölegi iman, bir bölegi-de inkär etdi. Eger Allah islesedi, olar bir-birleri bilen söweşmezdiler, elbetde, Allah islän her bir zadyny eder *(17,55).*

254. Eý, iman edenler! Size ryzk hökmünde berýän zatlarymyzdan infak ediň (sadaka we haýyr-sahawat hökmünde harçlaň)! Çünki şeýle bir gün geler weli, ne alyş-berişiň, ne bir dostdan ýardama garaşmagyň, ne-de bir kimseden şepagat islemäniň nepi degmez. Käfirler zalymlaryň hut özleridir *(2,101).*

255. Allah şeýle bir ilahdyr, ondan başga sejde edere ilah ýokdur. Ol Haýdyr, Kaýýumdyr, özüne ne irkilmek, ne-de uklamak mahsusdyr. Göklerde we ýerde bolan zatlaryň ählisi Onuňkydyr. Onuň rugsady bolmasa, huzurynda kim şafagat etmäge – araçy bolmaga het edip biler?

Ýaradylanlaryň öňünde (geçmişinde), arkasynda (geljekde) näme bardygynyň hemmesini biler. Ýaradylanlar ylymdan Onuň nesip etdireninden artyk hiç bir zady bilip bilmezler. Onuň kürsüsi bütin älemi we ýeri gurşaýar. Gökleri we ýeri gözegçilik edip, goramak Onuň üçin kyn däldir. Ol şeýle Uly (Aliý) we şeýle Azymdyr *(19,93-95; 53,26; 21,28; 20,110).*

*Haýý – her zaman bar bolan, ölmez-ýitmez, başlangyçdan ebediýete çenli ýaşaýyş, dirilik eýesi.*

*Kaýýum – bakylygy bilen hiç ölmeýän, ýitmeýän, bütin ýaradanlarynyň mätäçligini giderip, olary dolandyrýan diýmekdir.*

*Bu aýata Aýatül-Kürsi diýilýär. Allahyň hökmirowanlygyny ýokary derejede açyklaýan we düşündirýän aýatdyr. Täsirliligine, sogabyna degişli ençeme hadyslar bar. Mysal üçin: «Aýatül-Kürsi Kuranyň iň beýik aýatydyr. Ony kim okasa, Allah şol pursat bir perişdäni ýollar we ol ertire çenli günäleri tämizläp, sogaplary ýazar. Içinde bu aýat okalan öýi şeýtan otuz gün terk eder. Ol öýe kyrk günläp jadylar, betniýetliler girip bilmez. Eý, Aly! Perzentleriňe, maşgalaňa we goňşularyňa-da bu aýaty öwret».*

256. Dinde zorlama ýokdur. hak batyldan, dogry ýol egriden aýrylyp, belli edilendir. Indi kim taguty ret edip, Allaha iman etse, ine, o gopmasy mümkin bolmadyk iň sagdyn tutawaja ýapyşandyr. Allah her zady eşidýän Semig we ähli zady bilýän Alimdir *(KM, Matta 10,34; Luka 19,27; 1 Korintos 15, 25).*

*Tagut – azgynlyk manysynda gelýän bir söz bolup, Allahdan başgasyna ybadat edene tagy (asy, azgyn) diýilýär. Şol kişini azgynlaşdyran zada bolsa, tagut diýilýär. Dini kişiniň öz islegi bilen seçmegi gerekdir. Diniň aýratynlygy zorlama däldir, gaýta tersine, zorlamakdan goramakdyr.*

257. Allah iman edenleriň welisidir (ýardamçysydyr), olary garaňkylykdan ýagtylyga çykarar. Inkär edenleriň welileri (dostlary) bolsa, tagutlar bolup, olary ýagtylykdan garaňkylyga elterler. Ine, olar jähennemlik kişiler bolansoň, o ýerde

ebedilik galarlar *(5,16;6,1-153;14,1,5;33,43;57,9;65,11).*

258. Allahyň özüne hökümdarlyk berendigi üçin men-menlik edip, Rabbi hakynda Ybraýym bilen jedelleşen kişiniň halyna bir baksaňyzlaň! Ybraýym oňa: «Meniň Rabbim dirildip jan berer we öldürer» – diýende, ol: «Menem jan berip ýaşadaryn we öldürerin» – diýdi.

Mundan soňra Ybraýym: «Ine, Allah Güni gündogardan dogurýar, hany senem ony günbatardan dogdur göreli» – diýip diýmänkä käfir doňup galdy. Çünki Allah zalymlary myradyna ýetirmez, emellerine gowuşdyrmaz *(KM, Tesniýe 32,39).*

*Rowaýata görä, Nemrut zyndandan iki adam getirdip, birini öldürip, beýlekisini azatlyga goýberenden soň, ýokardaky ýaşadyp ýa-da öldürip bilýändigi baradaky sözleri aýdypdyr. Ýöne güneş deliline garşy hiç bir zat diýmändir.*

259. Ýa-da şol kişiniň halyna baksana, ol bir şähere ugrapdy. Şäher agdar-düňder, yns-jynssyz boş ýatyrdy. Ol adam, «Allah bu taýyny bu ölümden soňra nähili diriltjek?» – diýdi. Şu sebäpli Allah ony ýüz ýyl dowamynda öldürip, soňra diriltdi.

«Öli ýagdaýda näçe wagt galdyň?» – diýip soralanda, ol: «Bir gün ýa ondanam az» – diýip, jogap berdi. Allah oňa: «Ýok, ýüz ýyl galdyň, Ýöne iýjek-içjegiňe seret, başam bozulan däldir. Bir-de eşegiňe seret (Süňkleri aýry-aýry bolup, maýrylyp gidendir). Seni-de ynsanlara janly bir delil etmek üçin öldürip diriltdik.

Onsaňam o süňklere seret, olary nädip birleşdirip, ýerli-ýerinde goýýarys, soňra-da olara et geýdirýäris! Şeýlelikde hakykatyň doly manysy belli bolansoň: «Indi Allahyň her zada kadyrdygyny juda gowy bilýärin» – diýdi *(KM, Hazekiýel 37,6).*

260. Bir wagtlar Ybraýym-da: «Ýa, Rabbi, ölüleri nähili diriltjegiňi maňa görkezermisiň?» – diýipdi. Allah: «Näme, muňa ynanmadyňmy?» – diýdi.
Ybraýym: «Elbetde, ynandym, diňe kalbym doly kanagat etsin diýip, muny isledim» – diýip, jogap berdi.

Allah oňa: «Dört guşu tap, olary özüňe öwrenişdir. Soňra kesip, her dagyň başynda olardan bir parça goý! Soňra-da olary çagyr. Ylgap, ýüwürip seniň ýanyňa gelerler. Gowuja bil, Allah azizdir, hakimdir (üstün gudrat, doly höküm we hikmet eýesidir). *(KM, Tekwin 15, 9-10, 17).*

261. Mallaryny Allah ýolunda infak edenleriň (harçlaýanlaryň) ýagdaýy, her birinde ýüz däne bolan ýedi baş getiren bugdaýyň halyna meňzär. Allah islänine gat-gat artygy bilen berer. Elbetde Allah keremi giň Wasyg we ähli zady bilýän Alimdir.

262. Mallaryny Allah ýoluna infak edip berenlerine minnet etmeýänler we azar bermeýänler ýokmy, Ine, olaryň Rableriniň ýanynda serpaýlary uludyr. Olara endişe eder ýaly howp ýokdur we olar asla gynanyp gam-gussa batmazlar.

263. Bir hoş söz, bir aýyby bagyşlamak, zoraýakdan berlip yzyndan minnet edilen sadakadan has haýyrlydyr. Allah hiç zada mätäçligi bolmadyk Gany we güýli halyna jezany basym bermeýän, bagyşlaýan Halimdir.

264. Eý, iman edenler! Sadakalaryňyzy berýän kişileriňize minnet etmek we ynjytmak arkaly puja çykarmaň! Allaha, ahyrete ynanmasa-da diňe il gözüne görünjek bolup, malyny harçlaýan (infak eden) kişileriň ýagdaýyna düşmäň!

Onuň haly üstünde süýşýän toprak bolan gaýanyň ýagdaýyna meňzäp, güýçli bir ýagyş ýagyp-ýagmanka topragy süýşüp ugrar, çyp ýalaňaç galar. Bular ýalylar hiç bir zatdan sogap ýa-da serpaý almazlar. Çünki Allah inkärçileri emellerine gowuşdyrmaz *(4,38,142). (KM, Matta 6,2,5; 11 Korintos 9,7).*

265. Allahyň ryzasyna ýetmek we imanlaryny berkitmek üçin mallaryny harçlaýanlaryň (infak edenleriň) duruşy bolsa, bir depäniň üstündäki gözel bir bag -bakjanyň halyna meňzär. Bu şeýle bir bossanlyk bolup, bol ýagmyr ýagar, miwelerini iki esse berer. Bol ýagmyr ýagmasa-da sähelçe ýagyş, bir çisňeme-de ýeterlik bolar. Allah näme etseňiz, hemmesini görüp durýan Basyrdyr.

266. Sizden kim hurmaly we üzümli, içinde çeşmeler akýan, bol ir-iýmişli bag-bakjasy bolup, ýöne gerdenine garrylyk çöken, elleri ysmaz, mejalsyz, onsaňam bakyma mätäç körpe çagalarynyň bolmasyny, bag-bakjasyny-da ot-ýalynly bir tüweleýiň ýakyp-gowuryp gitmesini islär?! Ine, Allah aýatlaryny oňat düşünersiňiz diýip, aýdyň bildirýär (59,21). Ine, oňat düşünersiňiz (tefekkür edersiňiz) diýip Allah aýatlaryny şeýle aýdyň beýan edýär. (59,21).

267. Eý, iman edenler! Gazanan zatlaryňyzyň we ýerden siziň peýdaňyz üçin bitiren hasyllaryň tämiz we ýagşy (taýýyp) bolanlaryndan infak ediň! Siz göz ýumup, öz göwnüňize ýakmaýan, hili pes zatlary bermäge çalyşmaň! Çünki Allah hiç zada mätäçligi bolmadyk Gany we bütin öwgülere laýyk Hamytdyr. (22,37).

268.Şeýtan sizi (haýyr-sahawat edip, sadaka paýlamak bilen) mätäç galarsyňyz diýip gorkuzar, sizi gysganççlyga hem beýleki myrtar hereketlere hyjuwlandyrar. Allah bolsa, öz ýanyndan bir magfyrat (bagyşlanma) we fazly-kerem wada edýär. Allahyň fazly-keremi giň Wasy we ähli zady bilýän Alimdir.

269. O hikmeti islänine berer. Kime hikmet nesip eden bolsa, hakykatdan-da oňa örän köp haýyr berilendir. Ýöne akylly bolanlar hakykaty aňlarlar we düşünerler.

270. Haýyr hökmünde sarp eden her zadyňyzy, göwnüňizden çykaran her sadakaňyzy Allah hökman biler we sylag-serpaýyny berer. Ýöne zalymlaryň ahyretde hossary bolmaz.

271. Allah ryzasy üçin berýän sadakalaryňyzy açykdan bagyşlasaňyz, ne ajap! Emma bu berenleriňizi gizlin tutup, mätäçlere ýetirseňiz, bu siziň üçin has haýyrly bolar we Allah bu sebäp bilen günäňiziň bir bölegini bagyşlar. Allah eden her işiňizden habarlydyr.

*Zekaty açykdan, beýleki kömekleri we sadakalary gizlin bermek iň gowusydyr. Bu usul beýleki ybadatlar üçin-de geçerlidir. Parzlar, beýlekileri-de hyjuwlandyrmak üçin, açykdan edilmelidir.*

272. Olary hak ýola (hidaýete) gönükdirmek seniň wezipäň däl, ýöne Allah islänini hidaýete ýetirer. Haýyr üçin eden çykdajylaryňyz diňe özüňiz üçindir. Çünki siz Allah ryzasyny gazanmakdan başga maksat üçin hiç zat harçlaýan dälsiňiz. Eden her haýryňyzyň muzdy size kemsiz doly beriler we siziň hakyňyz iýilmez *(6,52;13,28;30,38-39;76,9).*

273. Bu kömekler özlerini Allah ýoluna bagşeden ýoksullar üçindir. Bular ýer ýüzüni dolaşyp, güzeran görme mümkinçiligini tapmazlar. Halkdan dilemekden çeke durýandyklary sebäpli, olaryň hakyky halyny bilmeýän kişiler, olary barlykly hasaplarlar. Eý, Resulym! Sen olary ýüzlerinden tanarsyň! Olar utanansoňlar halkdan bir zat dilemezler. Şuny bilip goýuň, haýyr üçin näme berseňiz, Allah ony hökman biler.

*Sadakalar ylym öwrenmek we dini ýaýratmak ugrunda göreş eden (jihad eden), Allah ýolunda meşgullygy ýa-da hassalygy, ejizligi ýaly sebäplere görä güzeranyny görüp bilmeýän garyp-pukaralar üçindir.*

*Bu aýatda Allahutagala özlerini bütinleý Yslam dinine bagyşlan, şu sebäpli gününi görüp bilmeýän mü`minlere destek bolunmasyny isleýändir. Ashab-y Suffa (r.anhum) bu toparyň öňünde gelenlerden. Serwerimiz (a.s.m.) olara Yslamy öwredip, başgalaryna-da öwretmek hem-de başga hyzmatlar üçin olary häzir güýç hökmünde saklardy.*

274. Mallaryny gije we gündiz, gizlin ýa äşgär haýra sarp edýänler bar-a, ine, olaryň Rableriniň ýanynda serpaýlary bardyr. Olara gorky ýokdur we olar asla gam-gussa batmazlar.

*Bu aýatda höweslendirilen haýyrlardan birinji derejede zekat göz öňünde tutulýar. Yslamyň emr edişi ýaly zekat egsiksiz berilse, garyplyk soň derejede azalar. Emma zekadyň harçlanjak ýerleri çäkli bolansoň, zekat berilmeýän ýerlere aýratyn sadakalar (teberrular) beriler. Haýyr-sahawat guramalary we gaznalary (wakyflary) bu işiň öňüni çekerler.*

275. Riba iýenler – süýthorlar edil şeýtanyň uran kişisiniň ukudan böküp turuşy ýaly galkarlar. Bu, olaryň: «Söwda-da edil riba (süýthorluk) ýalydyr» – diýmelerindendir. Ýöne Allah söwdany halal, ribany bolsa, haram edendir.

Her kime Rabbinden bir taglymat gelip, o-da ribadan boýun gaçyrsa, has öňki eden hereketi özi üçin geçerli, özi hakdaky höküm-de Allaha degişlidir. Her kim gaýtadan süýthorluga başlasa, ine, olar jähennemlikdir, hem-de o taýda ebedi galjakdyrlar *(KM, Çykyş 22,24; Lewiler 25, 36-37; Tesniýe 23,20).*

*Taryha ser salynsa şu hakykat aýan görüner: Ynsan jemgyýetindäki bütin garşylyklaryň, agzalalygyň (yhtylaflaryň) sebäbi, şu iki kelemedir: 1. «Sen işle, men iýeýin». 2. «Men doýamdan soň, başgalara näme bolsa, şol bolsun». Yslam birinji aýdylany, ribany (süýthorlugy) haram etmek bilen, ikinjini bolsa zekaty parz etmek bilen ortadan aýrar. Halka rahatlyk, agzybirlik, adalat, deňlik we bereket getirer.*

*Süýthorluk görnüşinde pul berenem, pul alanam ruhy taýdan azap çeker. Pul bereniň akyly-pikiri pulunda galar, pulunyň dönmesiniň derdinde ýaşar. Bergi edene bolsa, alan puluny gaýdyp bermek kynka, onuň üstüne agyr bir göterim ýüküni töleme derdi bilen horlanar. Gan basyşy, ýürek rahatsyzlygy ýüze çykyp biler. Ykdysadyýet alymlaryna görä gazanç ýollary dört bolup, olaryň üçüsi artyjy, önümçil, birisi beýle däldir. Zähmet, hünär, söwda bilen birlikde töwekgellik (risk) artyjy we önümçildir. Çünki harydy önümçilik ýerinden satylýan ýere çenli eltmek bilen töwekgellik eder (risge galar), şeýlelikde harydyň gymmaty artar. Dördünji ýol riba (süýthorlyk) bolup, onda töwekgellik (risk) paýy bolsa-da, artyjy we öndüriji däldir. Çünki borç zyýan howpuna bagly bolmaýar. Yzyna gaydyp gelmesi*

*şübhesiz kepillendirilýär. Zähmediň, akylyň we ussatlygyň miweleri, ribanyň görnüşleri arkaly güýç baýlyk ýygnanýan süýthorlaryň ellerine geçer. Garyplyk, işsizlik artar. Işsizlerde närazylyk köpeler, talamak islegi orta çykar. Jemgyýetde agzalalyk güýçlener, süýthorlar jyn uran ýaly seňselär, bütin emelleri biderek bolar.*

276. Allah ribanyň berekedini egser, zekat we sadakalaryňkyny bolsa, artdyrar. Onsaňam Allah käfirlikde ileri giden, günäde kejirlik eden hiç kimi söýmez.

277. Iman edenler, salyh amal işlänler, namazy bolmalysy ýaly ýerine ýetirenler, zekat berenler... Ine, bularyň Rableriniň ýanynda sylag-serpaýlary bardyr. Olar üçin hiç bir endişe edere howp ýokdur we olar asla gynandyrylmazlar, gam-gussa batmazlar *(5,100;8,37;3039).*

278. Eý, iman edenler! Allaha garşy çykmakdan çekiniň we eger mü`min bolsaňyz, alynmadyk ribadan el çekiň!

279. Eger şeýle etmeseňiz, Allah we Resuly tarapyndan size garşy söweş açylandygyny biliň! Eger süýthorlykdan toba etseňiz, sermaýaňyz siziňkidir. Şeýle etseňiz ne haksyzlyk edersiňiz, ne-de haksyzlyga ugrarsyňyz.

280. Eger bergili kyn ýagdaýda bolsa, özüni tutýança oňa möhlet beriň. Eger-de düşünýän bolsaňyz, algyňyzy alman bagyşlamak siziň üçin has-da haýyrly bolar.

281. Şeýlebir günde rezil-ryswa bolmakdan çekiniň, çünki O gün Allahyň huzuryna çykaryljaksyňyz. Soňra her kim näme etse, şonuň gaýtargysyny alar we hiç kime haksyzlyk edilmez.

282. Eý, iman edenler! Belli bir wagta çenli bir-biriňize karz beren wagtyňyz ony resmileşdiriň. Araňyzda dogrulykda tanalan bir kätip ony ýazga geçirsin!

Kätip Allanyň özüne öwredişi ýaly (adalata laýyk) ýazmakdan gaçmasyn-da ýazsyn. Üstünde kişiniň haky bolan bergili kişi ähdi ýazdyrsyn, Rabbi bolan Allahdan çekinsin-de, bergisinden hiç bir egsik goýmasyn. Eger üstünde kişiniň haky bolan bergili kişi akly kem, kiçi ýa-da ýazdyrmakdan ejiz bir şahs bolsa, Onuň hossarlary şol bergini adalat ölçeglerine laýyk şekilde ýazdyrsyn!

Öz araňyzda iki sany erkek şaýat-da tutuň! Iki erkek tapylmadyk wagty, dogrulygyna doly ynanýan bir erkek bilen iki zenanyň şaýatlygyny alyň! (Bir erkegiň ýerine iki zenanyň şaýat bolmasynyň sebäbi) biri ýadyndan çykarsa, ikinjisiniň ýatlatma mümkinçiligini bermek üçindir. Şaýatlar çagyrylanda şaýatlykdan gaçmasynlar!

Siz – ýazanlar-da bergi az bolsun, köp bolsun, wagtyny görkezip ýazmaga ýaltalyk etmäň! Beýle etmek, Allahyň ýanynda has adyl, şaýatlygy tassyklamak üçin has dogry we şübhäni gidermek üçin has ýerlikli bir ýoldur. Ýöne araňyzda derrew alyp beriljek bir söwda bolsa, ony ýazmazlykda size bir günä ýokdur.

Söwda eden wagtyňyz-da şaýat tutuň! Kätibe-de, şaýada-da asla haksyzlyk edilmesin. Eger şeýle edip, zyýan berseňiz, dogry ýoldan çykdygyňyz hasaplanar. Bu meselede Allahdan gorkuň! Allah size iň makul tarzy öwredýär. Çünki Allah her zady bolmalysy ýaly bilýän Alimdir *(8,29;57,28). (KM, Tesniýe 19,15,45; Matta 18,16; Ýuhanna 8,17).*

*Aýal maşgalada duýgy gaty güýçli bolup, onuň ýady erkeklere görä biraz gowşakdyr. Ýady erkekleriň köpüsinden has güýçli käbir zenanlar-da bolup biler. Ýöne höküm kişilere görä däl-de, topara görä, umumy ýagdaýa görä berilýär. Şonuň üçinem bir däl-de iki aýal şerti getirilýär. Ýöne bu höküm umuman aýallaryň az meşgul bolýan söwda işi bilen baglydyr. Ýogsam, erkekleriň meşgul bolmaýan ugrlarynda iki aýalyň, hatda ýagdaýa görä täk zenanyň-da şaýatlygy ýeterli hasaplanyp biler.*

*Şeýle hem Kur`any Kerim bu aýatda döwrüň talabyndan has ileri zamanda ýüze çykyp biljek söwda we hukuk guramalary üçin zerur bolan notarius gulluklarynyň esaslaryny görkezýär. Okamagy, ýazmagy bilenleriň şeýle derejede az bolan, ýazmak üçin kagyzyň-da ýok wagty, has soň zamanlarda medeni jemgyýetlerde zerur boljak guramalaryň esasyny goýmak, Kur`anyň köptaraply beýik derejesini görkezýän delilleriň biridir.*

*Haklaryň şeýle tassyk edilmesinden şu üç peýda gazanylar: 1. Adalatly we iň dogry iş ediler. 2. Şaýatlyk wezipesi iň gowy şekilde ýerine ýetiriler. 3. Şübhäni aradan aýyrmak üçin iň dogry ýol seçilen bolar.*

283. Eger ýolagçy bolsaňyz we kätip tapylmasa, o ýagdaýda beren zadyňyzyň ýerine girew alarsyňyz. Eger biri-biriňize ynanýan bolsaňyz, Ynanylan adam Rabbi bolan Allahdan gorksyn-da, üstündäki bergisini tölesin! Şeýle hem şaýatlygyňyzy, görüp bilýänleriňizi gizlemäň! Bilenini gizläniň kalby günäkär bolar. Allah eden her zadyňyzy bilýän Alimdir *(5,106;4,135).*

284. Göklerde we ýerde bolan her zat Allahyňkydyr. Eý, ynsanlar! Siz içiňizdäki zatlary äşger etseňiz-de, gizleseňiz-de Allah sizi şolar bilen bagly jogapkärçilige çeker. Soňra islänini bagyşlar, islänini azaba sezewar eder. Dogrusy, Allah her zada kadyrdyr.

*Bu aýat Bakara süresiniň dördünji maksady bolan «ihsan» maksadyny durmuşa geçirýär. Şeýlelikde, şu wagta çenli bildirilen hökümleriň esasyny, ýagny daýanýan kuwwatyny bildirýär. Süre girişden soňra iman hakykatlaryny, Yslama çagyryşy içine alýar. Din binasynyň çür başyna ýetmeklik we onyň ajaýyp bezegi, Allahy görýän ýaly ömür sürmek bolan ihsan mertebesine ýetmek bilen gazanylar.*

285. Pygamber Rabbi tarapyndan özüne näme iberilen bolsa, şoňa iman etdi. Müminleriň-de her biri Allaha, Onuň meleklerine, kitaplaryna we resullaryna iman etdiler. «Onuň resullarynyň hiç birini beýlekisinden tapawutly görmeris» diýdiler we sözleriniň üstüni şeýle ýetirdiler:

«Ýa Rabbena, duýduk we boýun egdik, bizi ýalkamagyňyzy dileýäris, barjak ýerimiz Seniň ýanyňdyr''.

286. Allah hiç bir kişini güýji ýetmejek işinden jogapkär tutmaz. Her kimiň eden ýagşylygy öz bähbidine, eden erbet işleri-de zyýanynadyr.

Ýa Rabbena! Eger unudyp ýa-da bilmän, bilkastlaýyn däl ýagdaýda hata eden bolsak, bu sebäpden bizi jogaba çekme. Ýa Rabbena! Bizden öňkülere ýükläniň ýaly agyr ýüki bize ýükleme. Ýa Rabbena! Güýjümiziň ýetmejek zatlaryndan bizi jogapkär tutma. Bizi afuw eýle (ýalka), magfyrat eýle (günämizi geç, gabahadymyzy bagyşla), bize merhemet et. Çünki Möwlamyz Sensiň,

käfirlere garşy-da bize Sen kömek beräý.

*Bu iki aýat bu uzyn süräniň soňudyr. Diniň bütin esaslaryna degip geçensoň, gezek möhür basmaga geler. Süräniň girişinde bu kitaba ynanyp, emirlerini berjaý edenleriň hidaýete ýetenlerden, dogry ýola gönükdirilenlerden halas boljak bagtyýarlardandyklary habar berilýär. Şeýlelikde, süräniň jemleýji soňy ynananlaryň jemagatynyň döränligini hem-de Rabbleriniň olara bolan gatnaşygyny görkezýär.*

*Hezreti Pygamberimiziň (s.a.w.) bu jemleýji soňlamanyň fazylatyna dykgaty çeken hadyslary bar. 1.Gije Bakara süresinden bu iki aýatyny okan her kes myradyna ýeter. 2.Allahutagala arşyň aşgyndaky hazynasyndan maňa inderen bu iki aýaty bilen Bakara süresini soňlady. Bulary öwreniň, aýalyňyza, çagalaryňyza-da düşündiriň, öwrediň. Sebäbi bu aýatlar hem namaz, hem doga, hem Kurandyr. 3. Hezreti Ömer bilen Hezreti Aly (Allah ol ikisindenem razy bolsuň!) aýdypdyrlar: «Bakara süresiniň soňundaky bu iki aýaty okamadan uklajak hiç bir akylly adamy görmedik».*